2. Arabiy qatlam.
3. Fors-tojikcha qatlam.
4. Baynalminal qatlam.

Etnografizmlarning adabiy til meyorlariga munosabatini o`rganish e`tiborli masalalardan. Chunki adabiy til me`yori etnografizmlarning nutqda vazifalashuvini tartibga soladi, ularning qo`llanishi davr, sharoit, muhit va matn bilan muvofiqlashtiriladi.

O`zbek tilida boshqa (arab, fors) tillardan o`zlashgan etnografizmlar ham mavjud. Shuni hisobga olgan holda o`zbek etnografik leksikasi umumturkiy, arabiy va fors-tojik qatlamlarga ajratiladi.

*1. Etnografizmlarda umumturkiy qatlam.* Afg`onistonning shimoliy hududlarida ko`p xalqlar yashaganiga qaramay, bu yerda hamisha nufuz jihatidan turkiy urug` va qabilalar yetakchilik qilgan. Turkiy qabila va urug`lar Shimoliy Afg`oniston madaniy hayotda asosiy rolni o`ynagan. Shu bois etnografik leksika tarkibida umumturkiy so`zlar yetakchi o`rinda turadi. Umumturkiy so`zlar, ayniqsa, marosimlar va bolalar o`yinlari, shuningdek, dehqonchilik chorvachilik va qurilish kabi mehnat turlari leksikasida kengroq namoyon bo`ladi. Bunga sabab marosim, o`yin va mehnat turlari har bir xalqning tarixiy ijtimoiy hayotdagi qiyofasi va mavqeyini ko`rsatuvchi an`anaviy etnografik hodisalar sifatida uzoq vaqtlar saqlanib qoladi. O`zbek xalqi turkiy xalqlarning biri va asosiy yetakchi bo`g`ini. Bunga bir kichik dalil sifatida professor Hamidulla Dadaboyev tomonidan bajarilgan tahlilni keltirib o`tsak. Olim turkiy leksik terminlarning umumiyligi haqida aniq tasavvurga ega bo`lish uchun ijtimoiy-siyosiy va sotsial terminlardan 503 tasini ajratib, ularni ba`zi qardosh turkiy tillarning muvofiq leksik birliklari bilan qiyoslash natijasida XI-XIV asr yozma manbalari tilida ishlatilgan 503 ta termindan 348 tasi uyg`ur tilida, 230 tasi qozoq tilida, 244 tasi qirg`iz tilida, 370 tasi turk tilida, 390 tasi o`zbek tilida qo`llanganligini ta`kidlaydi[3, -b. 61]. Hatto ushbu taxminiy tahlil ham eski turkiy til qo`lyozma manbalari o`zbek tili qatori boshqa turkiy tillar ichida yetakchi bo`g`in ekanligini ko`rsatib turibdi. Mavzudan uzoqlashmagan holda etnagrafizmlardagi turkiy qatlam haqida to`xtalib o`tsak. Azal-azaldan tilimizda qo`llanib kelayotgan sof etnografik birliklar talaygina. Buni Shimoliy Afg`oniston o`zbek etnografizmlarida ham kuzatishimiz mumkin: *to`y, osh, umoch, ko`rpa, qalin, chimildiq, kuyov, kelin* kabi.

*2. Etnografizmlarda arabiy qatlam.* VII-VIII asrlarda arab hukmdorlari O`rta Osiyo hududini bosib olgandan so`ng mahalliy xalqqa o`z ta`sirini o`tkazadi. Ular o`zlarining urf-odati va madaniyatinigina emas, tilini ham majburiy qabul qildirishga harakat qiladi. Natijada arab tili bir necha xalq tiliga, jumladan, o`zbek tiliga ham ta`sir etmay qolmadi. O`zbek tiliga turli sohalarda qo`llanuvchi juda ko`p miqdordagi

arabcha so`zlar bilan bir qatorda, to`y munosabati bilan amal qilinadigan urf-odatlarni ifodalovchi nikoh – نكاح , mahr – مهر kabi ayrim etnografik nomlar ham kirib kelgan. Bu nomlarning ba`zilari, shuningdek, arab tilidan o`tib, keyinchalik butunlay o`zlashib ketgan *usta, asal, xol, xatna, sunnat, nikoh* kabi so`zlar to`y marosimini ifodalovchi qo`shma birikma so`zlarni hosil qilishda ham isshtirok etdilar. Masalan, *nikoh puli nikoh suvi, nikoh to`yi, usta yo`qladi, xatna to`yi, sunnat to`yi* va hakazo.

Shu o`rinda qayd etish o`rinliki, arab tilidan o`zlashgan ayrim so`zlarning etnografik leksikada ko`pincha boshqacharoq ma`noda qo`llanilish hollari uchraydi. Masalan, "Arabcha-ruscha lug`at"da *nikoh* atamasining ma`nosi "uylanmoq, erga chiqmoq, nikohlanish" tarzida izohlanadi [4, -b.1055]. O`zbek tili izohli lug`atida ham shunday ma`noda keladi[5, -b. 508]. Etnografik leksika sifatida u "turmush quruvchi ikki yoshni birlashtirish sifatida domla tomonidan o`qiladigan oyat" ma`nosida ishlatiladi.

Umuman olganda, VII-VIII asrlardan boshlab o`zbek tili leksikasiga kirib kela boshlagan arabcha nomlar, etnografizmlar to`y marosimi nomlarining boyishiga ma`lum darajada o`zining ta`sirini ko`rsatgan.

Bu qatlamga oid so`zlar Shimoliy Afg`oniston o`zbeklari leksikasida ko`pchilikni tashkil etishining asosiy sabablaridan biri Afg`oniston rasmiy jihatdan islom respublikasi hamda islomiy urf-odatlar nomlarining ko`pchiligi o`zgarishsiz saqlanib kelinayotganligida: *sunnat, fotiha, ijob, Qur`on to`yi, mullo to`yi, nikoh, aqiqa* kabi. Bulardan *Qur`on to`yi, mullo to`yi* O`zbekiston o`zbeklari nutqida uchramaydi.

*Etnografizmlarda fors-tojikcha qatlam.* O`zbek xalqi bilan tojik xalqi qadim zamonlardan beri yonma-yon yashab turli tuman munosabatlar o`rnatib, o`zaro hamkorlikda bo`lib keladilar. Shimoliy Afg`oniston o`zbek elatlari yashaydigan hududlarning katta qismida forsiyzabon aholi istiqomat qiladi. Ularning turmush tarzlari, madaniyati, urf-odatlari bir-biriga ijodiy ta`sir ko`rsatib keldi. Bu ayniqsa, tojik va o`zbek elatlarining urf-odat, til borasida yaqqol ko`zga tashlanadi.Tojik tilidan kirgan so`zlar o`zbek tiliga shunday singib ketganki, ular asl o`zbekcha so`zlarga o`xshab qolgan.

Fors tilidan kirib kelgan etnografizm nomlari ham anchagina. Biz Shimoliy Afg`oniston o`zbek elatlari etnografizmlari tarkibidagi forscha nomlarni quyidagicha ifodaladik:

1) sof fors-tojikcha etnografizmlar: *bazm, sarpo, sarpoy, payondoz chilla, dasturxon, kayvoni* kabi;

2) fors-tojikcha so`zlarning o`zbekcha nomlarga qo`shilishidan hosil bo`lgan nomlar: *payondoz tortdi, poyondoz tashladi, kampir o`ldi*;

3) o`zbekcha so`zning fors-tojikcha so`zga qo`shilishidan tarkib topgan nomlar: *kelinsarpo, kuyovsarpo, kuyovnavkar*;

4) fors-tojikcha so`zga o`zbekcha affiksning qo`shilishidan yasalgan nomlar: *bazmchi*, *dasturxonchi*, *payshanbalik* va h.k.

Shimoliy Afg`oniston o`zbeklari etnografik leksikasi tarkibidagi umumturkiy, arabiy, fors-tojik qatlamga oid so`z va boshqa leksik birliklar bilan tanishish bizga quyidagicha xulosalarga kelishga imkon berdi:

1) Shimoliy Afg`oniston o`zbeklari etnografizmlari tarkibida umumturkiy, arabiy, fors-tojik qatlamlarining mavjudligiga, juda qadimiy va turli-tuman aholining uzoq vaqtlar iqtisodiy, siyosiy va madaniy jihatdan juda yaqin munosabatda, aloqada yashaganligidan dalolat beradi;

2) albatta, bunday aloqa va ta`sir, bir tomondan, oddiy kundalik munosabatlar bilan bog`liq bo`lsa, ikkinchi tomondan mafkuraviy zo`ravonlik (yuqorida ta`kidlaganimizdek, VIII asrda arablar tomonidan yoppasiga islomlashtirish) natijasida yuz bergan;

3) hozirgi kunda hudud etnografik leksik tizimga arabiy, fors-tojik tillariga oid etnografizmlarning kirib kelishi deyarli to`xtagan, inglizcha so`zlarning (*card* – to`yxat, *birthday* – tug`ligan kun, *party* – bazm, o`tirish) faollashayotganligini sezishimiz mumkin.

**XULOSA**

Etnografik leksika turkiy, ford-tojik, arabiy qatlamlardan oziqlangan holda ijtimoiy hayotga singib ketgan. Ayrim to`y marosimi nomlarining asl kelib chiqish manbalari arabiy va fors-tojik tillariga mansub bo`lsa ham ular keng xalq ommasining barchasi uchun tushunarlidir.

Shimoliy Afg`oniston o`zbek elatlari o`z tarixiy-ijtimiy jarayonida murakkab bosqichlarni boshdan kechirdilar. Lekin til va madaniyat borasida olib borilgan muntazam islohatlar natijasida, bugungi kunda o`zbek tili Afg`onistonda aholi ko`p so`zlashadigan til sifatida hukumat tomonidan e`tirof etilgan. Shuningdek, ushbu hudud ziyolilari ham o`zbek tilini tarixiy, zamonaviy yondashuvlar asosida tilshunoslikning turli aspektlarida o`rganishga harakat qilmoqdalar. Umumiy maqsad esa, bitta ona tilimiz, adabiyotimiz, madaniyatimizni saqlash, rivojlantirish hamda uni yanada boyitishdir.

**ADABIYOTLAR RO‘YXATI (REFERENCES)**

1. Mahmud Qashg’ariy. “Devoni lug‘atit turk”. – Toshkent:1963, III tom. I tom
2. Джурабоев А. Названия свадебных церемоний в узбекском языке: автореф… канд. филол. наук. –Тошкент: 1971.

3. Dadaboyev H. Zamonaviy o'zbek leksikografiyasi va terminologiyasi, – Toshkent: 2017.
4. Арабского- русский словарь. – М.: 1970.
5. O‘zbek tilining izohli lug’ati. –M. 1981.
6. Jabborov I. O‘zbek xalqi etnografiyasi. – Toshkent: O`qituvchi, 1994.
7. Bobajonov Y. Janubiy Xorazm etnografik leksikasi.nom. diss. avtoref. – Toshkent: 1997.

# О ВОЗНИКНОВЕНИИ НЕКОТОРЫХ ОГРАНИЧЕНИЙ В УСТНОМ ПЕРЕВОДЕ СВЯЗАННЫЕ С ЯЗЫКОВЫМИ ФАКТОРАМИ

*Ташкентский Государственный Университет Востоковедения*
*Кафедра Переводоведения и международной журналистики*
*2-курс магистрант японской группы*
***Исакова Нодира Али кизи***
*nadiraisakova@70gmail.com)*

***Annotatsiya:*** *Ushbu maqolada tarjima jarayonida manba tilidan malumotni tarjima tilida izohlashda ba'zi cheklovlar paydo bo'lishining sabablari va lingvistik omillarning ta'siri ko'rib chiqilgan. Tarjima faoliyati psixolingvistika, sotsiolingvistika, matn lingvistikasi va nutq aktlari nazariyasi kabi ko'plab fanlar bilan bevosita bog'liqdir.Tadqiqot natijalariga ko'ra, tarjima jarayoniga lingvistik omillar sezilarli darajada ta'sir ko'rsatishi aniqlandi. Binobarin, lingvistik omillar rolini keng o'rganish tarjima jarayonida yuzaga keladigan cheklovlarni yo'q qiladi va ularning ta'sirini bilish tarjimonga ma'lumotlarning asosiy ma'nosini manba tilidan yo'qotishlarsiz etkazishga yordam beradi.*

***Kalit so'zlar:*** *lingvistik omillar, o'ziga xos qiyinchiliklar, semantik tuzilish, tarjimadagi o'zgarishlar, grammatik hodisalar, semantik bo'shliq, ob'ektiv fakt, murakkab konversiya, janr va madaniy o'ziga xoslik, ekvivalentlik darajasi.*

***Аннотация:*** *В настоящей работе рассматривается причины возникновения некоторых ограничений в устном переводе и влияние языковых факторов в процесс перевода. Переводческая деятельность непосредственно связана с многими науками, как психолингвистика, социолингвистика, лингвистика текста, теория речевых актов. По результатам изучения выяснилось, языковые факторы значительно влияют в процесс перевода. Следовательно широкое изучение роли языковых факторов устраняет ограничения возникающие в процессе перевода и знание их влияний помогает переводчику с меньшей утратой передать основной смысл информации с исходного языка.*

***Ключевые слова:*** *языковые факторы, специфические трудности, семантическая структура, трансформации в переводе, грамматические явления, смысловой пробел, объективный факт, осложненная конверсия, жанровая и культурная специфика, степень экввалентности.*

***Annotation:*** *This article, examines the reasons for the emergence of some restrictions in interpretation and the influence of language factors in the translation process. According to the results of the study, it turned out that linguistic factors significantly affect the translation process. Consequently, a broad study of the role of*

*linguistic factors eliminates the limitations arising in the translation process and knowledge of their influences helps the translator to convey the main meaning of information from the source language with less loss.*

***Keywords:*** *linguistic factors, specific difficulties, semantic structure, transformations in translation, grammatical phenomena, semantic gap, objective fact, complicated conversion, genre and cultural specificity, degree of equivalence.*

## ВВЕДЕНИЕ

К середине XX в. резко возросли международные контакты. На карте мира появилось много новых национальных государств, возникли многочисленные международные организации, всемирные движения. Бурный рост науки и техники вызвал огромную потребность в обмене информацией; неизмеримо возрос объем международной торговли, дипломатической деятельности, международной переписки; расширились культурные связи между народами, массовый характер приобрел международный туризм. Все эти изменения в жизни человечества вызвали потребность
в переводах и переводчиках.

## СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ И МЕТОДЫ

Подробное описание истории устного перевода дают И.М. Чернов[14], Е. А. Гофман[15], М.Ю. Илюшкина[16] в своих трудах посвященной теории и практике перевода. По словам М.Ю. Илюшкина «XX век считается «золотым веком» устного перевода, который стал весьма важным и распространенным видом человеческой деятельности благодаря бурному развитию, особенно в 90-е гг. XX в., науки и специальной техники» [17]. С развитием устного перевода как отдельная наука рассматривается его особенности и трудности исследователями для улучшения качества подготовки специалистов в области перевода.

## ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ

Как упомянул И. М. Чернов[18] в своей книге посвященной на объяснение и развитие практике синхронного перевода «Процесс перевода с иностранного языка на родной отличается от процесса перевода с родного языка на иностранный своими специфическими трудностями. При переводе на

[14] Чернов Г. В. Теория и практика синхронного перевода. М., 1978. С. 182.
[15] Гофман Е.А. К истории синхронного перевода. – М.: Издательство Института Международных Отношений, 1963. –26 с.
[16] Илюшкина М.Ю. Теория перевода: основные понятия и проблемы. - Екатеринбург : Изд-во Урал. ун-та, 2015. — 84 с.:
[17] Илюшкина М.Ю. Теория перевода: основные понятия и проблемы. - Екатеринбург : Изд-во Урал. ун-та, 2015. — 7 с.:
[18] Чернов Г. В. Теория и практика синхронного перевода. М., 1978. С. 164.

иностранный язык переводчик без труда понимает оригинальный текст, и вся сложность перевода заключается в формулировке текста на иностранном языке. При устном переводе с иностранного языка на родной основная трудность состоит в понимании оригинального текста, тогда как выражение понятой мысли на родном языке обычно не вызывает больших затруднений». Возникновение проблем и трудностей в устном переводе связаны с некоторыми факторами.

В данной работе рассмотрим о некоторых ограничениях в устном переводе и их причины возникновения. Как уже замечено исследователями осуществление массовой подготовки переводческих кадров обнаружило недостаточность традиционной формулировки квалификации переводчика, которая гласила: «для того, чтобы переводить, необходимо знание двух языков и предмета речи». Оказалось, что факторы, указанные в этой формулировке, сами по себе не обеспечивают умения переводить квалифицированно. Надо не просто знать два языка — надо знать их «по-переводчески», т. е. в сочетании с правилами и условиями перехода от единиц одного языка к единицам другого. В центре внимания лингвистов оказалась смысловая сторона языковых единиц и речевых произведений, связь языка с мышлением, реальной действительностью, с обществом и культурой. Это показывает, что переводческая деятельность непосредственно связана с такими науками, как психолингвистика, социолингвистика, лингвистика текста, теория речевых актов и др. Незнание переводчика подобных наук приводит его к затруднительному положению в процессе перевода и ухудшению качества переводимого материала. Результаты исследования показывают, что влияние языковых факторов в устный перевод может привести к возникновению некоторых ограничений в процессе перевода.

Широкое изучение языковых факторов и их роль в переводе объясняется тем, что языковые факторы значительно влияют в процесс перевода как объективный факт. Некоторые нарушения при переводе рассматривается исследователями не только субъективными, но и объективными причинами. Наличие смысловых пробелов в любом тексте —объективный факт, уже давно отмеченный выдающимся советским психолингвистом Н. И. Жинкиным . «Во всяком тексте всегда будет смысловая скважность, величина которой определяется взаимопониманием

партнеров коммуникации. Как упомянул М. Илюшкина [19] в своей исследовательской работе, что существует большая разница между семантическими структурами атрибутивных групп в английском и русском языках, поэтому для адекватного перевода необходим глубокий анализ контекста.

При переводе замена английских существительных на русский глагольными формами объясняется преобладанием в английском языке номинативного начала. Рассмотрим в примере: Oh, I'm no dancer — а я ведь не танцую[20].

Это объясняется тем, что грамматические трансформации при переводе с английского на русский обусловлены различиями грамматических систем этих языков, тем, что грамматические явления одного языка отсутствуют в другом:

1) в английском языке жесткая структура предложения с определенным порядком слов, в русском языке порядок слов свободный;

2) в английском языке представлена категория определенности /неопределенности (артикль);

3) для английского языка характерен герундий;

4) в английском языке есть сложные инфинитивные конструкции;

5) в английском языке видовременная глагольная система имеет перфектные формы времени (Perfect — Non-Perfect);

6) в русском языке есть система падежей существительных.

Комиссаров говорит о следующих грамматических трансформациях при переводе с английского на русский [21]. Рассмотрим вышеупомянутых грамматических трансформаций на примере английско-русских комбинациях:

1. Нулевая грамматическая трансформация: John took Mary by the han — джон взял Мэри за руку.

2. Трансформация простого предложения в сложное: I want you to speak English — я хочу, чтобы вы говорили по-английски.

She hates his behaving in this way — Ей очень не нравится, что он себя так ведет. I like watching her dance — я люблю смотреть, как она танцует.

3. Соединение двух предложений в одно: It is not possible to do the work in two days. Nor is it necessary — выполнить эту работу за два дня нет ни возможности,

[19] Илюшкина М.Ю. Теория перевода: основные понятия и проблемы. - Екатеринбург : Изд-во Урал. ун-та, 2015. — 71 с.:

[20] Чернов Г. В. Теория и практика синхронного перевода. М., 1978. стр.71

[21] Комиссаров В.Н. Современное переводоведение – М.:2002, с.232.

ни необходимости. The only thing that worried me was our front door. It creaks like a bastard — одно меня беспокоило: наша парадная дверь скрипит как оголтелая.

А также приему осложненной конверсии часто подвергаются наречия:
The tired speaker was silent — оратор устало замолчал.
He kept obstinate silence — он упрямо молчал.

Переводчик должен знать, что при переводе английского модального глагола русский эквивалент не всегда несет модальность. Модальность и модальные формы в переводе с английского на русский иногда не переводятся:
He can speak and write English — он говорит и пишет по-английски.
I can see the English coast already — я уже вижу берег Англии.

Рассмотрим влияние языковых факторов в перевод на примере японско-узбекской комбинации:
1 飛行機にはお強いですか—сиз учишни яхши ўтказасизми (Вы хорошо переносите полет)
強い- дословно переводится как “сильный” но в этом случае использовано для обозначения переносить что-либо
2 タバコをご遠慮ください—илтимос чекманг(Просьба не курить)
遠慮- дословно переводится «сдеражаться», японскому народу не характерно говорить прямо, чтобы не обидеть собеседника они подбирают самые вежливые формы выражений. В этом случае запрет на курение прямо не сказано, для таких случаев есть специальные выражения .
3 気分が悪い—ўзимни йомон хис қилйапман(Мне плохо);
お仕事は- қайерда ишлайсиз? (Где Вы работаете?);
お国は- қайси мамлакатдан келдингиз?(Из какой Вы страны?).
Отсутствие глагола в предложении. В этих примерах можно увидеть различие в строении предложения. Исходном языке предложение построение без глагола, а переводящем языке невозможно передать суть без участия сказуемого.
4 Mirziyoyev 大統領—президент Мирзийойев(Президент Мирзиёев);
Abe 総理大臣がいらしゃいます—бош вазир Абэ жаноблари келмоқдалар (Премьер министр Синдзо Абэ приезжает)
Очередность расположения слов в предложении. Должность в исходном языке ставится после имени, а в переводящем языке грамматческая последовательность построено наоборот.
5 禁煙席—чекмайдиганлар учун жой (Место для не курящих)

В исходном языке объявления, предупреждения, запреты часто передаются только сочетанием нескольких иероглифов образованные из ключевых слов.

6 出席者をご紹介をいたします—келганлар билан таништираман(Я представлю присутствующих) союз を(билан), **紹介** する таништирмоқ (представить). В этом примере глагол действия представлять кого-либо, выражено в исходном языке двумя частью речи подлежащее+сказуемое **紹介** する.

В качестве примера для изучения данной исследовательской работы были вяты часто используемые изречения в повседневных диалогах. Сравнивая грамматическое строение предложений в японском и узбекском языках стало ясно, что несмотря на сходство грамматической структуры исходного и переводящего языка, при устном переводе возникают ограничения под влиянием языковых факторов.

**ВЫВОД**

Степень эквивалентности перевода может варьироваться, что зависит от условий порождения и формы перевода, от характеристик исходного текста (его жанровой и культурной специфики, содержательных и структурных особенностей), а также от степени различия культур носителей языка оригинала и языка перевода. Большинство исследователей полагают, что абсолютная эквивалентность (тождественность) исходного и переводного текстов невозможна вследствие семантических, структурных и прагматических различий между исходным текстом и текстом перевода, и признают относительность реально достижимой эквивалентности перевода. В итоге стало известно, что влияние языковых факторов в процесс перевода немаловажно, так как при переводе с языковыми комбинациями различающиеся грамматической структурой, грамматическими трансформациями. Несовпадение исходного языка с переводящим языком грамматической системой значительно влияет в процесс перевода и при переводе создает некоторые трудности. Для устранения ограничений связанные с языковыми факторами от устного переводчика требуется глубокие знания и база знаний в сфере лингвистики и лингвокультурологии, для устранения ограничений и трудностей возникающие под влиянием языковых факторов.

**СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ (REFERENCES)**

1. Гофман Е.А. К истории синхронного перевода. – М.: Издательство Института Международных Отношений, 1963. –26 с.
2. Илюшкина М.Ю. Теория перевода: основные понятия и проблемы. - Екатеринбург : Изд-во Урал. ун-та, 2015. — 84 с.:

3. Бархударов Л. С. «Тетради переводчика». М.:1963, с.71.
4. Комиссаров В.Н. Современное переводоведение – М.:2002, с.232.
5. Чернов Г. В. Теория и практика синхронного перевода. М., 1978. С. 182.
6. Омельяненко, Т.Н. (2013) О лингвистических и экстралингвистических проблемах перевода: заимствования и качество перевода. Вестник ТГУ. Серия: Филология (5). С. 223-228. ISSN 1994-3725
7. https://www.penza-press.ru/ustnyy-perevod.dhtm
8. http://study-english.info/

# MAVLAVIY ABDURASHID JAVHARIY HAYOT YO'LI VA IJODIY MEROSI

***Sebg'atulloh Javhariy***
*Termiz davlat universiteti 2-bosqich magistranti*
*sebghatullahjawhari60@gmail.com*
*+99 899 1799918*

***Annotatsiya:*** *Ushbu maqolada Afg'onistonda yashab ijod qilgan shoir Mavlaviy Abdurashid Javhariy hayot yo'li va ijodiy merosi haqida fikr yuritilgan. U o'z davrining ijtimoiy-siyosiy harakatlarida faol qatnashgan yirik zullisonayn millatparvar shoir, yozuvchi, xatib, munaqqid, diniy olimlaridan biri bo'lgan. Shuningdek, maqolada ijodkor qoldirgan boy adabiy meros, ularning adabiy-badiiy qiymati hamda biblografiyasi keltirib o'tilgan. Afg'onistondagi notinch siyosiy vaziyat va holatlar tufayli uning adabiy merosi o'rganilmay kelayotgan edi. Maqolada ijodkor hayot yo'li va adabiy merosi ilk bor ilmiy jihatdan tahlilga tortilgan.*

***Kalit so'zlar:*** *adabiy meros, Abdurashid Javhariy, "Javzjon quyoshi", Afg'oniston*

***Abstract:*** *The article tells about the life and creative heritage of Mavlavi Abdurashid Javkhari, a poet who lived and worked in Afghanistan. He was one of the great nationalist poets, writers, preachers, critics and religious scholars who took an active part in the social and political movements of his time. The article also mentions the author's rich literary heritage, its literary value and bibliography. His literary legacy remains unexplored due to the turbulent political situation in Afghanistan. The article is the first scientific analysis of the creative life and literary heritage.*

***Keywords:*** *literary heritage, Abdurashid Javhariy, "The sun of Javjon", Afghanistan*

***Аннотация:*** *В статье рассказывается о жизни и творческом наследии Мавлави Абдурашида Джавхари, поэта, жившего и творившего в Афганистане. Он был одним из великих националистических поэтов, писателей, проповедников, критиков и религиоведов, которые принимали активное участие в социальных и политических движениях своего времени. В статье также упоминается богатое литературное наследие автора, его литературная ценность и библиография. Его литературное наследие остается неизученным из-за бурной политической ситуации в Афганистане. Статья является первым научным анализом творческой жизни и литературного наследия.*

***Ключевые слова:*** *литературное наследие, Абдурашид Джавхари, «Солнце Джавджона», Афганистан.*

## KIRISH

Mavlaviy Abdurashid Javhariy XX asrning birinchi yarmida Afg'oniston Respublikasining shimoliy viloyatlaridan bo'lmish Javzjon viloyati, Shibirg'on shahri, Xayerxona mahallasida dunyoga kelgan. Jahariy o'zining 72 yillik umri davomida Afg'onistonda o'zbek til va adabiyoti ravoji va taraqiyoti uchun faol harakat qilgan, shu yo'lga o'z umrini baxshida etgan insondir.

Mavlaviy Abdurashid Javhariy domla Abdulhamid Hamidiy yoki (kichkina domla) o'g'li milodiy yilning 1926- yil palang yilida tug'ilgan va Javhariyning o'zi o'z tarjimayi hollarida bu haqida ma'lumot berib o'tgan.

Javhariyning otasi hurmatli domla Abdulhamid Hamidiy Xo'ja Tohir o'g'li olim, tabib, so'fi va zabardast xattot bo'lib, aruz va qofiya ilmiga mahorati bor edi. Tariqat bobida Naqshbandiy silsilasiga kirgan bo'lib, bulardan tashqari domla Abdulhamid Hamidiy yaxshi suxanvar shoir bo'lib ikki tilda (o'zbek va fors) she'rlar yozgan. Mavlaviy Javhariy shunday bir munavvar va fozil oylada ko'z ochgan. U o'z hayotida otasining yo'lini tutib, ilm o'rganish uchun otasining yonida qo'lini tutadi.

Domla Abdulhamid Hamidiy Buxorodagi Mir Arab va Ko'kaldosh madrasalarida ta'lim olib, keyin 1917- yilda o'z yurti(Shibirg'on)ga qaytib keladi. Domla Abdulhamid Hamidiy Ibn Yamin (mulla aka) madrasasida mudarris sifatida va Shibirg'on jome masjidining mudarrisi va xatibi sifatida hayotining so'ngi yillarigacha ish olib boradi. Yuzlarcha shogird tarbiya qiladi. Abdurashid Javhariy shunday bir fozil, olim, ruhoniy va ilmli oilada dunyoga kelib, hayotini ilmga bag'ishlagan inson edi.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Maqolada tarixiy-tipologik, qiyosiy-chog'ishtirma metodlardan foydalanilgan. Ilmiy bilishning obyektivlik usuli asosida Abdurashid Javhariyning Afg'oniston o'zbek ijodkorlari orasida munosib o'ringa egaligi obyektiv yoritilgan. Adabiyotlar tahlili sifatida Abdurashid Javhariyning o'z asarlaridan foydalanilgan.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

Abdurashid Javhariy kichik yoshidan ya'ni 4-5 yoshlaridan saboq olishni boshlaydi, boshlang'ich ta'limni arab tilida Ibni Yamin (mullo aka) madrasasida o'z otasidan dars olishga kirishadi. Arabiy ilmlar (sarf, nahv) o'qishdan tashqari, Javhariy bolalikdan she'r aytish va o'qishga qiziqqan. Madrasalarda savod chiqarish uchun ana'naviy shaklida ba'zilar she'riy devonlarni o'qidilar. Bu an'analar mulla aka madrasasida ham rivojlangan bo'lib, madrasadagi talabalarga she'r o'qish va uni

o'rganishni muhim va zarur bilib va ilmiyatni yuqori darajaga erishish uchun katta ahmiyatga ega deb hisoblar edilar. Javhariy janoblari ham bu an'anadan uzoqlashmagan holda o'z savodini yuqori darajaga olib borish uchun bolaligidan ba'zi shoirlar devonlarini qiziqish bilan o'qiydi. Jumladan, mumtoz turkiy shoirlar: Fuzuliy, Mavlono Lutfiy, Mir Alisher Navoiy, Boborahim Mashrab, So'fiy Ollayor, Amir Umarxon To'ra; forsiygo'y shoirlardan: Mavlono Abdurahmon Jomiy, Sohib Tabriziy, Hofiz Sheroziy, Mirzo Abdulqodir Bedil Dehlaviy, Ibn Yamin Shibirg'oniy va bir qancha shoirlar devonlarini zavq bilan o'qib, ularning go'zal she'rlaridan ilhom olib bora-bora o'zi ham ijod qila boshlaydi. Bir qancha shoirlarning g'azallariga taxmis va muxammaslar bog'laydi. Ta'kidlab o'tilganidek, Javhariy bolalikdan she'r aytish va o'qishga ko'p qiziqib, mushoira mahfillarga va farhangiy ehtifollarga ko'p qatnashadi. Bedilxonliklarda huzur topib, hifz qilgan she'rlarini mushoiralarda o'qib va ba'zi paytlarda o'zi ham she'r aytgan. Mahfilga kelgan kishilarning e'tiborini o'ziga tortadi, ularni o'zi yozgan chiroyli va mazmunli she'rlari bilan quvontiradi.

Abdurashid Javhariy birinchi she'rlarini Aminiy taxallusi bilan yozgan va ularni otasiga ko'rsatgan, otasi esa she'rlarni o'qib, xatolarini to'g'irlab bergan. Afsuski, shoirning bu she'rlaridan bir parcha ham bizgacha yetib kelmagan. Bunga sabab sifatida ichki urushlar, ixtiloflarni aytib o'tish mumkin. Siyosiy holat tufayli ijodkor-shoirlar eski she'rlarining ko'pini yo'qotgandir.

Mavlaviy Javhariy arabiy ilmlar qatorida badiiy, bayon, ma'oniy, aruz va qofiya ilmini turli ravishlarda komil o'rgangan. Abjad hisobi bilan she'r aytishdan zavqlangan. Bu janrlarda ancha mukammallikka erishgan. Buni tarixiy she'rlarida kuzatishimiz mumkin. Mavlaviy Javhariy she'r yozishni 1951- yildan boshlagan. Uning she'r va maqolalari birinchi marta 1961-yildan boshlab Shibirg'ondagi davlat bosmaxonasi "Divah" jaridasida va undan keyincha "Yulduz Esturiy", "Javzjonon quvonch" jurnallarida chiqqan. Bulardan tashqari Pokiston o'lkasida ish olib boradigan muhojir Afg'onlarning kunlik, haftalik, oylik gazeta va faslnomalarida Javhariyning she'r va maqolalari bosilib chiqqan.

Javhariyning she'r va maqolalari ikki tilda (forsiy va o'zbek) va ayrim joylarda ba'zi risolalari arab tilida ham she'r yozgandir. U turli urf-odat, rasm-rusum va an'analar to'g'risida she'r va maqolalar yozib tarqatgan millatchi shoir va yozuvchilar hisobiga kiritiladi. Shundan bilamizki, ulug' o'lkamiz Afg'oniston ko'p yillar davomida urushlar girdobida qolib, birini xalqiy deb, birini parchamiy deb millatparastlik qilib, xalqni azoblaganlar. Bu urushlardan hech bir kishi ziyonsiz qolgan emas, Javhariy ham bu shum urushlardan ziyonsiz qolmay ko'p zajr va alamlar tortgan.

Abdurashid Javhariyning Pokistondagi musofirlik davri. Mavlaviy Javhariy 1980- yilning fevral oyida Kobul tamon yo’l oladi va oz muddatdan keyin o’z ona yurti Afg’onistonni butun oilasi bilan tark qilishga majbur bo’ladi. 1983-milodiy yil muhojirlik yukini orqasiga bog’laydi va juda qiyinchilik bilan ko’p yo’l yurib qo’shni o’lkalardan bo’lgan islomiy yurt Pokistonga boradilar. Pokistonning bir necha shaharlarida Kuvayt, Karochi va Peshavorda hayot kechiradi. Vatandan hijrat qilgan paytida “Xush qoling” deb nomlangan muxammasini yozgan. Uning ushbu muhamasini keltirib o‘tsak:

Hijrat aylab chiqdim ey mulkdiyorim xushqoling,
Xushqoling, ahboblar ty yaxshi yorim xushqoling,
Hijrat ayladim bu kun bog’bahorim xushqoling,
Ey jigarband aziz xishutaborim xushqoling,
Jonajon oshnolaorim ay hamkorim xushqoling,
Xushqoling hamsoyalar yaxshi vafodorim eding,
Yaxshi kunlarda yomon kunlarda hamkorim eding,
Xushqoling ey hamnishinlar barcha dustdorim eding,
Ichkuyaru jonkuyor har ishaga g’amxuvorim eding.
Kecha-kunduz bir yerub gasht guzorim xushqoling,

Mavlaviy Abdurashid Javhariy Pokiston o’lkasida o’n bir yil butun oilasi bilan birgalikda hayot kechirib, u yerda ko’p olimlar, donishmandlar, yozuvchilar va shoirlar bilan suhbatdosh bo’ladi. Ular bilan birgalikda Afg’onistonda bo’lib turgan og’ir vaziyatdan qanday qutqarish choralarini ko’radi va bu xohishni barcha afg’onlar bilan maslahat qiladi. Bu yomon vaziyatni hal qilishni o’zlariga farz bilib, o’zlari uchun sharaf deb hisoblaydilar.

Mavlaviy Abdurashid Javhariy ko’p asarlarini musofirchilikda, Pokistonda yozgan bo’lib, bulardan bir qanchasini chop etishga muvofiq ham bo‘lgan.

Javhariyning hozirgi kunda chop etilgan asarlari:

1. Javhariyning devoni “Javzjon quyoshi” o’zbek tilida;
2. Javhariyning devoni “Fonus xuroson” fors tilida.
3. Javhariyning risolasi “Mavludiya Muhammadiya” manzuma o’zbek tilida.
4. Javhariyning “Musulmonchilik yo’li va din zaruriyoti” o’zbek tilida.
5. Javhariyning “Falsafa islom dar ejte’mo” fors tilida.
6. Javhariyning “Ibn Yamin devoni” fors tilida.
7. Javharining “Sereshk motam zadagon” fors tilida.

Javhariyning nashrga tayorlagan asarlari;

1. Javhariyning “Mavludiya Muhammadiya” fors tilida.

2. Javhariyning “Farhang Rashidiya” bu farhangda uch mingdan ortiq sof o’zbekcha so’zning forscha izohi berilgan.
3. Javhariyning “A’vomlar farhangi” bu asarda zarbulmasal, mua’mmo, topishmoq mavjud o’zbek tilida.
4. Javhariyning “Jahod armag’oni” o’zbek tilida.
5. Javhariyning “Tazkira al-oliy” fors tilida.
6. Javhariyning “Andarz ebrat” fors tilida.
7. Javhariyning “Madu jazer Inqilob” fors tilida.
8. Javhariyning “Inqilob fojealari” o’zbek tilida.
9. Javhariyning “Safarnoma haj” fors tilida.
10. Javharining “Safarnoma haj” ikkinchi jildi fors tilda.
11. Javhariyning “Haft xuvon seyosat” fors tilida.
12. Javhariyning “Qomus shayton” fors tilda.

Javhariy jonajon vatanidan hijrat qilmoq chog’ida bu muxammasni yozadi:

Bu kun ovora bo’ldim do’stlar mulku diyorimdin,
Tiriklikda judo bo’ldum hamma xeshu taboremdan,
Judo mandan bo’lub man ham judo ulyorimdan,
Falak toqati kuyar bo’ldim bu oh sharorimdan,
Agar o’lsam xabar bo’lmas keshiguru- mazorimdan,
G’ariblarg’a bo’lib hamdam bukun man ham g’arib bo’ldim,
Tamomiy do’st hamdam suhbatidan be nasib o’ldim,
Ajab kunlarda qolibman ajablardin ajab buldim,
Hammadin ayrilib qayg’u kulfatga qarib bo’ldim,

Abdurashid Javhariyning vatani Afg’onistonga qaytib kelishi. Afg’onistonda islomiy hukumat professor Sebg’atulloh Mujaddadiy janoblari davrida ko’p olimlar va donishmandlar qaytadan o’z ona yurtlariga keldilar. Bular jumlasidan biri Mavlaviy Abdurashid Javhariy oilasi bilan birga Afg’onistonga keldilar. Bu voqea 1992- yilning may oyiga to’g’ri keladi. Mavlaviy Abdurashid Javhariy Afg’onistonga birinchi Kobul viloyatiga kelib, Sebg’atulloh Mujaddadiy bilan uchrashib, Afg’onistonda doimiy tinchlik bo’lishi haqida suhbat qildilar. Pokiston Respublikasida ham Sebg’atulloh Mujaddadiy bilan Oliy majlislarga qatnashgan edilar. Kobuldan chiqib Mazor sharifga keldi. U yerda ko’p turmay bir qancha yoshi ulug’ kishilar bilan birgalikda o’z yurti bo’lgan shibirg’onga keladi. Shibirg’on aholisi shoirlar, farhangilar va yozuvchilar Javhariy sohibning kelishini eshitib, minglarcha yosh-u qarilar u kishining istiqboliga chiqadilar. Ba’zi yoshi ulug’larning aytishicha Javhariy va uning hamrohlarini kutib olish uchun hatto 5 va 10 kilometrdan (Oqcha daryosining ko’prigigacha) kelgan edilar. Shunday tantana bilan

Shibirg'on shahriga boradilar. Javhariyning Shibirg'onga kelgani munosabati bilan farhangilar tarafidan majlis bo'lib unda o'zi ham faol qatnashib, vatanga qaytgani to'g'risida gaplashdilar.

Mavlaviy Abdurashid Javhariy Javzjon viloyatiga kelganidan keyin, Afg'oniston Milliy Islomiy Junbish partiyasi madaniyat birlashmasi Javzjon viloyati bo'yicha raislik ishini Javhariga topshiradi. Javhariy ham ochiq ko'ngil bilan bu ishni qabul qiladi. So'ng 1995- yilda Alisher Navoiy farhangiy uyishmasining shibirg'on shahridagi boshlig'i va raisi sifatida ham ish olib boradi. Shu yillar orasida Javhariy sohib janoblari Javzjon viloyatining olim va ruhoniylar birlashmasi raisi va Afg'oniston olimlar sho'rosining o'rinbosari sifatida ish yuritgan. Mazor sharif shahridagi olimlar kengashida ishlagan.

Mavlaviy Abdurashid Javhariy shuncha ko'p va og'ir ishlardan tashqari o'z ijodiy ishlarini esidan chiqarmaydi. Anjuman va uyishmalarda shibrg'ondan tashqari viloyatlarga safar qilib, majlis va yig'inlarda faol qatnashib yozgan chiroyli she'r va maqolalari bilan majlisni bezaydi.

Javhariy 1995- yilda Shibirg'on shahrida bir katta ilmiy uyishmani tuzdi. Uni Javzjon viloyat ining ilmiy va farhangi uyishmasi (J-M-I-A) deb nom berdi. Bu yerda ko'plab shoir va yozuvchilar bilan qatnashib, yozgan she'r va maqolalarini uyishma orqali tarqatganlar. Javhariy 1998- yilda 72 yoshida qamoqxonaga solingandan kiyin og'ir sharoitda vafot etadi.

Mavlaviy Abdurashid Javhariyning maqbarasi Shibirg'on shahri Ko'kinbad mahallasida joylashgan. 2001-yilda Marshal Abdurashid Do'stum tomonidan ona vatani uchun kurashib jon berganlar uchun shahidlar bog'i quriladi. Mavlaviy Abdurashid Javhariyning ham tuprog'idan keltirib, maqbarasini quradi.

Abdurashid Javhariy nomiga musammo bo'lagan joylar. Mavlaviy Abdurashid 72 yil umri davomida ulus va o'lkasi uchun ko'p xizmatlar qilgan bo'lib, minglarcha shogirdlar tarbiya qilib, o'zidan boy meros qoldirdi. Javhariy sohibning hurmat va ehtromi tufayli ''Xayerxona" jome masjidi Javhariy nomiga qo'yilgan. Javzjon viloyati madaniyat va ma'rifat idorasi yordami bilan 2007- yili ko'chalardan birining nomi ''Jodda Mavlaviy Abdurashid Javhariy'' deb nom qo'ygandir. 2018- yilda Javzjon viloyati hokimi Mavlaviy Lutfulloh Aziziy va Ijtimoiy ishlar vaziri Fayzulloh Zakiy tomonidan ikki gektar yerni yetim bolalarni tarbiyalash uchun katta muassasa quriladi va bu muassasani Javhariy nomi bilan ataladigan bo'ldi. Bu ishlar Javhariyning vataniga qilgan xizmatlari oldida ancha ozdir.

**XULOSA**

XX asrda yashab ijod qilgan shoirmiz Mavlono Abdurashid Javhariy o'z davrining atoqli din olimiy, shoir va yozuvchilaridan biri bo'lib, juda og'ir

sharoitlarda yashagan sababli o’zidan ko‘p ta’sirotlar qoldirgan, Javhariy zullisonayn shoir yozuvchi, o’zbek tili va forsiy tillarida she’rlar va badiiy, nasriy, diniy, falsafiy asarlar yozgan bo’lib uning she’rlari, diniy asarlarini uxshsh jihatidan qaraganda Navoiydan izdoshlik qilib kilgan.

**ADABIYOTLAR RO‘YXATI (REFERENCES)**

1. Mavlono Abdulrashid Javhariy. Javzjon quyoshi. Birinchi chop. Pokiston Pishovur: 1985.
2. Mavlono Abdulrashid Javhariy (diyvon serishk motamzadagon) dariy tilda birinchi chop Shebirg’on, 2018.
3. Muhammad Hoshim Mahjur (yodiy az shoiron va navisindagon farzona javzjonon) Kobul 2015.
4. Aminiy Kozim (afg’onistondagi o’zbek shoirlari) Qadir Rustoiy yordami bilan bango intishorot mayvand, 2006.
5. Muhammad umar Alimbayot (shebirg’on darsadsol axir) Mazor sharif 2007.
6. Po‘latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma’rifatga qo‘shgan xissasi.// “SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
7. Po‘latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
8. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
9. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san’atiga qo‘shgan hissasi. // “Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences” Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.

# ARAB LUG‘ATSHUNOSLIGINING RIVOJLANISHI VA ABU HILOL AL-ASKARIYNING UNGA QO‘SHGAN HISSASI

***Aziz Muhammadjonov***
***TDSHU magistranti***

***Annotatsiya:*** *Ushbu maqolada arab tilshunosligida lug‘atshunoslikning yuzaga kelishi va mazkur soha ilk mualliflari hamda ular qoldirgan ilmiy me’ros haqida ma’lumot beriladi. Arab tili lug‘atshunosligining shakllanib rivoj topgan sabablari hamda bu borada ijod qilgan olimlarning ishlari to‘g‘risida qisqacha fikrlar keltirgan. Ayniqsa, Abu Hilol al-Askariyning lug‘atshunoslik doirasida yozgan kitoblari ilmiy tadqiq etilgan.*

***Kalit so‘zlar:*** Abu Hilol al-Askariy, *lug‘atshunoslik, Jaloliddin Al-Suyutiy, Qur’on, She’r, Vujuh va-n-nazair fi-Al-Qur’on-al-karim.*

***Аннотация:*** *В данной статье приводятся сведения о возникновении лексиконных исследований на арабском языкознании и первых авторах этого направления, а также о научных нормах, оставленных ими. Автор кратко изложил причины становления и развития арабского языкознания, а также работы ученых, работавших в этой области. В частности, научно исследованы книги, написанные Абу Хилялем аль-Аскари в рамках лексиковедение.*

***Ключевые слова:*** *Абу Хилаль аль-Аскари, лексикография, Джалалиддин ас-Суюти, Коран, Шэр, Уджух ва-н-назаир фи-аль-Коран аль-Карим.*

***Abstract:*** *This article provides information about the origin of lexical research in Arabic linguistics and the first authors of this direction, as well as about the scientific norms left by them. The author briefly outlined the reasons for the formation and development of Arabic linguistics, as well as the work of scientists who worked in this field. In particular, the books written by Abu Hilal al-Askari in the framework of lexical studies are scientifically studied.*

***Keywords:*** *Abu Hilal al-Askari, lexicography, Jalaliddin Al-Suyuti, Qur’an, SH’er, Wujuh wa-n-nazair fi-Al-Qur’an al-Karim.*

## KIRISH

Umaviy va Abbosiy xalifalari davrida ilm-fan misli ko‘rilmagan darajada taraqqiy etgani hamda fuqarolik huquqlari shariat qonunlari asosida tartibga solinar va adolat o‘rnatishga harakat qilinar edi.

Tarixdan ma’lumki qadimgi tamaddun o‘choqlariga nisbatan bu taraqqiyot insoniyat rivojiga qisqa vaqt ichida ulkan hissa qo‘shdi. Islom diyorlarida ilm-fan va me’morchilikka bo‘lgan talab yuksaldi.

Xalqlar va millatlarning yuksalishi, san’at, ilm-fan va arxitektura sohalari Islom

me'yorlari doirasida o'zgardi; intellektual erkinlik keng quloch yoydi, inson va ijtimoiy hayot, tibbiyot va ekologiya, kimyo va algebra (darvoqe' "algebra" so'zi asli Muhammad Al-Xorazmiyning "Al-jabr va-l-muqobala" asari asosida shakllangan, ifnormatik sohasidagi "algaritm" bevosita uning ismining evropacha shaklidir), fizika, astrannomiya sohalariga musulmon olimlar qo'shgan hissa to hanuzgacha e'tirof etiladi. Ularning uzoq va shonli tarixi, keyingi davrlar islom sivilizatsiyasi kengayishiga turtki bo'ldi.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

O'sha davrlarda Arab tili xalqaro ilm tili sifatida dunyoga tanildi. Musulmon olimlar qaysi sohada ilmiy izlanish olib bormasinlar va millatlari, etnik mansubliklari ona tillari qay til bo'lishidan qat'i nazar arab tilida ijod qildilar. Bu til gumanitar fanlar tili sifatida o'z leksikasining boyib borish tarixida ko'p voqelarga guvoh bo'lgan. Ayniqsa, lug'atshunoslik borasida ulkan ishlar olib borilgan. Arab tili leksikasi arab tilining til sohasidagi eng muhim yutuqlaridan biri hisoblanadi.

Arab leksikografiyasi qanday paydo bo'ldi? Ma'lumki, Lug'atlarning paydo bo'lishi til rivojlanishidagi muhim bosqich bo'lib, bu bevosita jamiyat taraqqiyoti bilan ham bog'liqdir. Qaysi til yaxshi taraqqiy etgan bo'lsa tushunish mumkinki, shu tilda gaplashuvchi jamiyat ham peshqadam odimlayotgan bo'ladi. Madaniyat keng rivojlanadi. CHunki, tilning o'zi madaniy shakldir. YOzuv jihatidan ham, fonetik, morfologik, sinatksik va stilistik, leksik jihatdan ham madaniy ko'rinishdir.

Ilk arab qabilalari jamiyatlarida til og'zaki rivoyat orqali ajdodlardan avlodlarga o'tib kelgan. Urug'-qabila tipidagi shahar davlatlar madaniy hayotida arablarga xos etnik va madaniy – til ildizlari yuzaga kelgan. Bu taxminan eramizdan avvalgi ikkinchi ming yilliklar boshi va eramizning 5-6 asrlarini o'z chiga olgan davrdir. Bu borada arab tili leksikasi rang-barang va go'zal darajada boyidi.

Leksikologiya – tilning bir butunligi va so'zlarning lug'aviy birlik sifatida o'rganadigan tilshunoslikdagi murakkab fan hisoblanadi. So'zlarning lingvistik tahlil qilish to'rt xil darajada amalga oshiriladi: 1) fonetik (tilning fonematik tarkibini tahlil qilish), 2) morfologik (morfemik tuzilishini tahlil qilish), 3) leksik (so'zni nominatsiya birligi sifatida tahlil qilish), 4) semantik yoki semasiologik (so'zning semantik tuzilishini tahlil qilish) [Belkin 1975: 3].

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

Arab leksikologiyasi sohasidagi dastlabki asl asarlar X asr oxiri – XI asr boshlariga mansub. Eng yaxshi nazariy asarlardan biri Ibn Jinning (**Abul-Fath Usmon ibn Jinniy.** Mosul, 941 — Bog'dod, 1002)) "Xasois" ("Xususiyatlar") kitobidir. Bu asar so'z va uning ma'nolari hamda ularning o'zaro bog'lanishi, so'zlarning so'z hosil qilinishi, strukturasi va boshqa shu kabi masalalarni qamrab olgan. Ibn Farisning (v. 1004) "as-sahobiy" nomli kitobida Arab adabiy tili so'z turkumlarining hajmi, so'z

turkumlarining ishlatilishi bo'yicha tasnif, asosiy va qo'shimcha so'z turkumlari, tildagi polisemiya, omonimiya, sinonimiya, og'zaki va nominal til hosil bo'lish qoidalari va vaziyatlari haqida so'z yuritiladi. O'rta asr leksikologik bilimlarining bir turi Ensiklopediyasi Jaloliddin Al-Suyutiyning (1445-1505) «Al-Itqan fi ulum al- Qu'ran» kitobi bo'lib, unda muallif tilshunoslarning Arab tilshunosligi va leksikologiyaning turli muammolari haqidagi fikrlarini to'plagan.

Lug'atshunoslikda so'zlarni o'rganish ularga izohlar beruvchi manbalar yozishda dastlab izchil bir tizimga amal qilinmagan. Keyinroq esa alifbo harflari tartibida saralab chiqilgan. Bu esa leksik birliklarni izlab topib ma'nosini anglashni osonlashtirgan. E'tiborli tarafi shundaki bu borada ham mualliflar turli yondoshuvlarni qo'llaganlar. Masalan aksariyat so'zlarni boshlanish harfi e'tibori bilna alifbo tartibida keltirgan bo'lsa, ayrim manbalar so'z tugagan harf e'tibori bilan so'zlarni saralagan.

Abu Bashir Al-YAmon Ibn abu Al-YAmon al-Nadidiy (v. 284) o'z lug'atida so'zlarni qofidoshlik tartibida bergan. Bunda so'z birinchi, ikkinchi va uchinchi harflar bilan ko'rinadi va mufradot shaklida keltiriladi.

XIX asrdan boshlab zamonaviy Arab tilshunoslari tilning leksik tarkibi bilan qiziqa boshladilar. Bir qator lug'atlar chop etildi, ular orasida keng mashhurlikka ega bo'lgani "Muhiytul-muhiyt" lug'atidir. Keyinroq Arab tili tadqiqotchilari so'zlarni ma'no shaklidan tasniflashga ham e'tibor qaratdilar, masalan ayrim sohalarga oid so'zlarni bir to'plamga jamlash bilan shug'ullandilar. Masalan maktab o'quvchilari uchun alohida izohliy lug'atlar va shu kabilarni keltirish mumkin[22].

**Munozaralar bo'limi:**

YUqorida keltirib o'tganimizdek Abu Hilol al-Askariy lug'atshunoslikda o'zigacha bo'lgan mualliflardan farqli ravishda yangicha yondoshuvni boshlab berdi. YA'ni so'zlarni murfdot tartibida keltirish. Uning doktor Badaviy Tabanah tomonidan nashrga tayyorlangan va ilgari tadqiq etilmagan asari: Ob'ekt nomlarini bilishda muhim qo'llanma vazifasini bajaradi.

Mazkur tadqiqot shunday xulosa beradiki, Abu Hilol o'zining luhatshunoslik ilmiy faoliyati natijalari bilan arab madaniyati kutubxonasini boyitgan olimlardan olimdir, uning sermahsul ijodi nafaqat arab balki jahon nomoddiy boyliklarini kengaytirgan.

Keyingi dardagi tarjimonlar va qomusshunoslar Abu Hilolning kitoblarini ko'chirishdan nariga o'tolmaganlar.

Uning o'zi "Furuq al-lug'aviya" kitobi muqaddimasida yozadi: Men so'zlarning turlari, ularning nutqda va undan tashqaridagi ma'nolari orasidagi farq borasidagi ilmsiz boshqa biron bir ilm rivojlanmasligini angab etdim[23].

---

[22] Салим Халил Ризқ (1943). Мажаллатул-кабийра.

[23] Абу Ҳилол ал-Аскарий."Фуруқ ал-луғавия"

VOLUME 1 | ISSUE 2
ISSN 2181-1784
SJIF 2021= 5.423

Muallif lag'atshunoslik ilmining ilm-fan va adabiyot, badiiy san'at boshqa ilmlar rivojida o'ta muhimligini ta'kidlamoqda. Haqiqatdan ham so'zlar haqida mukammal tasavvurga ega bo'lmay turib, biron bir sohada foydali kitob yozish mumkin emas.

Abu Hilol al-Askariy X asr Arab adabiyotining yirik olimi, shoiri, tanqidchisi va adabiyotshunosi sifatida tanildi. Asarlari tilshunoslik, adabiyotshunoslik, ilohiyot va folklor masalalariga bag'ishlangan bo'lib, ularning rivojiga o'z hissasini qo'shgan. U ko'plab asarlar muallifidir.

Ta'kidlash lozimki, u yozgan lug'atning adabiy-badiiy xususiyatlari bugungi kunga kelib olimlar tomonidan tadqiqot ob'ekti bo'lmagan. Bu asar Arab maqollari, hikmatli so'zlar va aforizmlarni o'rganishda olimlar tomonidan tilga olinadi. SHunday qilib, Abu al Hilal-Askari yozgan ba'zi izoh va jadvallar haqida Karl Brockelmann, Zilheim Rudolf, Ignaz Goldzier, Krachkovskiy va Hanna al-Fakhuriylar keng miqyosda tadqiqot olib borganlar[24].

Abu Hilol al-Askariyning hayoti va asarlari haqida isroillik olim doktor Jorj Kanazi tomonidan ham salmoqli ishlar amalga oshirilgan. Mavzuga oid qiziqarli fikrlarni "Buyuk Islom Ensiklopediyasi"[25]dagi Azartash Azarnoush maqolasida uchratish mumkin. Ahmad Badaviyning doktorlik dissertatsiyasi Abu Hilal al-Askari asarlari tadqiqotiga bag'ishlangan. Dissertatsiyada Abu Hilol al-Asqariyning ritorika va notiqlik haqidagi ta'limoti haqidagi muallifning boshqa mualliflar ta'limotiga nisbatan nuqtai nazari ifoda etilgan. Ushbu tadqiqotda Abu Hilol al-Asqariyning hayoti va ijodiy ijodi haqida qisqacha ma'lumot berilib, muallifning asosiy e'tibori Abu Hilol al-Asqariyning ritorikasi haqidagi nazariy qoidalarni o'rta asrlarning boshqa Arab olimlari nuqtai nazari bilan taqqoslashga qaratilgan.

Zamondosh Arab olimi Ali Kozim Mashriy 2010 yilda Damashqda "Abu Hilol al-Asqariy va uning lug'atlar haqidagi bitiklari" kitobini nashr etib, Abu Hilol al-Asqariyning yozmalari va uning Arab tilshunosligi va adabiyotshunosligidagi o'rnini tadqiq etadi. SHu yili Bayrut shahrida Arab olimi doktor Ahmad Sayyid Abu Hilol Al-Askariyning "Vujuh va-n-nazair fi-Al-Qur'on-al-karim" deb nomlangan stilistika va so'zning semantikasi bilan munosabati masalalariga bag'ishlangan kitobini qayta nashrga tayyorladi.

Abu Hilol al-Askariyning "Al-amsal" asari xorijiy lug'atshunos olimlar e'tiborini hanuzgacha o'ziga tortib keladi. Undan ko'plab iqtiboslar olinadi.

**XULOSA VA TAKLIFLAR**

Yuqoridagilardan xulosa qiladigan bo'lsak, Abu Hilol al-Askariyning ilmiy-adabiy merosi borasida olib borilgan tadqiqot doirasi juda kenga bo'lishiga qaramay,

[24] Ҳанна ал-Фахурийлар.
[25] "Буюк Ислом Энциклопедияси". Туркия, Истамбул, 2010. (қайта нашр).

hanuzgacha ushbu me’rosni maxsus o‘rganishga bo‘lgan ehtiyoj katta. SHuning uchun uning adabiy-badiiy asarlari xususiyatlarini o‘rganish Arab lug‘atlarni o‘rganishda yangi sahifa ochadi.

Abu Hilol al-Askariyning tarjimai holi va ijodiy merosini adabiy-badiiy xususiyatlarini o‘rganish uning asarlarining tanqidiy nashrlari asosida o‘rganish samarali natija beradi degan fikrdamiz. CHunki olimning asarlari 1892, 1964 va 1988 yillarda Qohirada, Bayrut va Bombeyda qayta nashr bo‘lgan. Bundan tashqari, boshqa ishlari ham hamon o‘z tadqiqotchilarni kutib turibdi.

Arab leksikografiyasining shakllanishi va rivojlanishi, johiliyat davri va Islom davri she’riyatida Arab maqollari va hikmatlaridan foydalanishni o‘rganishda, rivoyatlarda, Qur’on oyatlarida va payg‘ambarlar hadislarida, filologiya fakultetlari va sharqshunos talabalari uchun darslik, ma’ruza va amaliy vazifalar tayyorlashda, shuningdek, maqolalar va tezislar yozishda qo‘llanilishi mumkin.

Binobarin, O‘zbekiston Prezidentining 2020 yil 16 apreldagi “SHarqshunoslik sohasida kadrlar tayyorlash tizimini tubdan takomillashtirish va ilmiy salohiyatni oshirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” PQ-4680-son Qarori[26] bilan sharqshunos olimlar va tadqiqotchilar oldiga qo‘yilgan aniq maqsadlarni amalga oshirish uchun ham Abu Hilol al-Askariy kabi olilarning asarlarini tadqiq qilish maqsadga muvofiqdir.

## ADABIYOTLAR RO‘YXATI (REFERENCES)

1. Salim Xalil Rizq (1943). Majallatul-kabiyra.
2. Abu Hilol al-Askariy.”Furuq al-lug‘aviya”
3. Hanna al-Fakhuriylar.
4. "Buyuk Islom Ensiklopediyasi". Turkiya, Istambul, 2010. (qayta nashr).
5. “Xalq so‘zi” gazetasi. 18.04.2020.
6. Po‘latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma’rifatga qo‘shgan xissasi.// “SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
7. Po‘latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
8. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
9. Sulaymonov, J.Karimov N.Contribution of Abu Isa Tirmidhi to the Science of Hadith //International Journal of Innovative Technology and Exploring Engineering (IJITEE) ISSN: 2278-3075, Volume-9 Issue-1, November, 2019. P. 593-599.

[26] “Халқ сўзи” газетаси. 18.04.2020.

10. Sulaymonov J.B. Ibn Xaldun ijtimoiy-falsafiy qarashlarida axloqiy masalalar//Falsafa va huquq jurnali. 2019 yil 1-soni. 42-45 betlar.
11. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san'atiga qo'shgan hissasi. // "Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences" Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.

# DAROMADLARNI SOLIQQA TORTISHDA UMUMDEKLARATSIYALASH TIZIMINING OBYEKTIV ZARURIYATI

***Iskandarov Toyirjon Amanovich***
*O'zbekiston Respublikasi Bank-moliya akademiyasi "Soliqlar va soliqqa tortish"muxatassisligi, 2-kurs magistranti (toyirjon@gmail.com)*

***Annotatsiya:*** *Aholi daromadlariga soliq solishda deklaratsiyalash mexanizmining ob'ektiv zaruriyati bo'yicha ko'plab jahon va mahalliy olimlar, tadqiqotchilar fikrlari o'rganilib, O'zbekistonda rasmiy e'lon qilingan statistik ma'lumotlar asosida soliqqa tortilishi darajasi tahlili o'tkazildi. SHuningdek, daromadlarni deklaratsiyalash to'g'risida ijtimoiy tarmoqlarda o'tkazilgan so'rovnomaga asosan soliq to'lovchilarning fikrlari jamlandi. Deklaratsiyalash mexanizmini ob'ektiv zaruriyatidan kelib chiqib, mamlakatda qamrovini kengaytirish borasida takliflar berildi.*

***Kalit so'zlar:*** *Jismoniy shaxslarning daromad solig'i, deklaratsiyalash mexanizmi, daromadlarni deklaratsiya asosida soliqqa tortish, soliqlarni unifikatsiyalash, soliq hisobotlarini soddalashtirish, yashirin iqtisodiyot.*

***Abstract:*** *Many foreign and local scientists' and researchers' views on the objective necessity of the self-assessment mechanism in personal income taxation were studied, and the level of income taxation in Uzbekistan was analyzed on the basis of officially published statistics.*

***Key words:*** *Personal income tax, declaration of incomes, income taxation on the basis of self-assessment, unification of taxes, simplification of tax returns, the shadow economy.*

## KIRISH

O'zbekistonda o'tgan 3 yillik davomida chiqarilayotgan soliq qonunchiligiga oid hujjatlar, xususan, yangi tahrirdagi Soliq kodeksi, O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2017 yil 7 fevraldagi PF-4947, 2020 yil 30 oktyabrdagi PF-6098-sonli Farmonlari, Vazirlar Mahkamasining 2021 yil 7 yanvardagi 1-sonli qarorlari asosida soliq ma'muriyatchiligining zamonaviy uslublarini joriy etish, yashirin iqtisodiyot darajasini pasaytirish, soliq yukini kamaytirish hisobiga tadbirkorlik faoliyatini yuritish uchun teng raqobat sharoitlarini yaratish, soliqqa tortish tizimini soddalashtirish siyosatini davom ettirish, tadbirkorlik faoliyatini yuritish uchun qulay sharoitlar yaratish va investitsiya muhitini yaxshilash chora tadbirlari belgilanib, mazkur yo'nalishlar bo'yicha davlat byudjetiga soliq tushumlarini to'liqligini ta'minlagan holda soliqlarni unifikatsiyalash va soliq hisobotlarini soddalashtirish bo'yicha bir qator ishlar amalga oshirilmoqda. Xususan, yangi tahrirdagi Soliq kodeksining tegishli moddalariga rivojlangan mamlakatlar amaliyotida keng qo'llaniladigan deklaratsiya asosida soliq solinadigan daromadlar turlariga *(yakka*

*tartibdagi tadbirkorlar, ularning yollanma ishchilari, oilaviy tadbirkorning oila a'zolari, hunarmand uyuushmasi a'zolari tomonidan olingan daromadlar)* qo'shimcha kiritilishi bilan deklaratsiyalash mexanizmi orqali daroma solig'iga tortish amaliyotida uzoq kutilgan keyingi qadam qo'yildi.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Jismoniy shaxslarning daromadlariga soliq solishda deklaratsiyalash mexanizmining zarurligi bo'yicha ko'plab xorij va mahalliy olimlar, tadqiqotchilar va xorijiy moliyaviy institutlari tomonidan ilmiy izlanishlar olib borilgan.

Xususan, Usui (2002) tomonidan ta'kidlanishicha, daromadlarga soliq solishda soliq to'lovchilarning ixtiyoriylik asosida daromadlari to'g'risida soliq organlariga deklaratsiyalarni taqdim etish bu demokratik fuqarolik jamiyatining ko'rinishi bo'lib, 1949 yillarda Dr. Carl S. Shoup ning missiyasi davomida uning takliflari bilan YAponiya davlatida shakllangan deklaratsiyalash tizimi ("self-assesment tax system") ning joriy qilinishi soliq to'lovchilar bilan soliq organlari orasidagi munosabtlarni yangi ko'rinishga olib chiqdi hamda YAponiya davlat byudjeti hissasida daromad solig'ining fiskal ahamiyatini oshishiga sabab bo'lgan.

Mamlakatda daromadlarni deklaratsiyalash tizimining joriy qilinishi soliq organlari va soliq to'lovchilar orasida yangicha munosabat shakllantirdi. Bu tizimning afzalligi albatta soliq organlarining daromadlarni yig'uvchanligini oshirishi bilan bir qatorda daromadlarni yig'ish xarajatlarini kamaytirishi bo'ldi (Australian Treasury's final report, 2004).

Ko'plab siyosiy tashkilotlar va tadqiqotchilar tomonidan mamlakatlarda korrupsiya, ta'magirlik kabi ilatlarni kamaytirishi va davlat mulkini talon taroj bo'lishini oldini olish uchun davlat xizmatchilarining daromadlari va xarajatlari to'g'risidagi deklaratsiyalash mexanizmini joriy qilish lozimligi to'g'risida fikrlar bildirilgan. Jumladan, Hoppe (2012), Tytko (2019) lar tomonidan ko'plab Evropa mamlakatlarida, xususan Ukrainada daromalar va xarajatlar to'g'risida deklaratsiya taqdim etilishi samarali moliyaviy nazoratning mexanizmi hisoblanib, mamlakatda korrupsiyaga oid huquqbuzarliklar iqtisodiy va moliyaviy sohalarda kuchayib borayotgan, davlat mulkini talon taroj qilish ortib borayotgan, qarindosh va urug' aymoqchilik davlat boshqaruv tizimlarida ko'payib borayotgan paytlarda deklaratsiya masalasi juda dolzarb masala ekanligi to'g'risida fikrlar bildirilgan. Bundan tashqari, BMT ning Giyohvandlik va jinoyatchilikka qarshi kurashish boshqarmasi (2019) tomonidan davlat xizmatchilarini deklaratsiyalash mexanizmlari bo'yicha o'tkazilgan o'rganish natijalariga ko'ra, Indoneziya mamlakati mavjud davlat xizmatchilarining daromadlari va mol mulklari to'g'risidagi deklaratsiyalash tizimi takomillashgan sanoqli tizimlardan biri ekanligi, mazkur tizim qo'llanilishi orqali davlat xizmatchilarining faoliyati to'liq nazoratga olinganligi, korrupsiya,

manfaatlar to‘qnashuvi, pulni yuvish va terorizmga qarshi kurashishda samarali mexanizmligi ma’lum qilingan.

Mamlakatimizda ham so‘ngi yillarda aynan shu yo‘nalishda ya’ni davlat xizmatchilarining daromadlarini deklaratsiyalanishi bo‘yicha dastlabki qadamlari tashlanmoqda. Jumladan, O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti SH.Mirzieyovning PF-5729-sonli Farmonida, korrupsiyaga qarshi kurashish sohasida davlat siyosatining ustuvor yo‘nalishlari o‘rta muddatli istiqbolda texnik infratuzilmani va zarur dasturiy ta’minotni yaratishga oid zaruriy chora-tadbirlarni amalga oshirishni nazarda tutgan holda davlat xizmatchilari daromadlarini deklaratsiya qilish tizimini bosqichma-bosqich joriy etish bo‘yicha chora tadbirlar belgilandi. Davlatimiz rahbari tomonidan ham korrupsiyaga qarshi kurashishda eng samarali usul sifatida davlat xizmatchilarining daromadlarini deklaratsiyalash zarurligiga to‘xtalganligini inobatga olsak, mavzuning dolzarbligini anglab olishimiz mumkin bo‘ladi.

Jismoniy shaxslarning daromadlarini soliqqa tortish, shuningdek, deklaratsiyalash tizimi bo‘yicha ko‘plab O‘zbekiston iqtisodchi olimlari va izlanuvchilari tomonidan o‘tgan davrlar davomida muntazam tadqiq qilib borilgan. Jumladan, Niyazmetovning monografiyasi (2017) va doktorlik dissertatsiyasi (2018) da daromadlarni deklaratsiyalash tizimiga alohida e’tibor qaratilgan. Xususan, Niyazmetov tomonidan O‘zbekiston soliq tizimi xalqaro soliq amaliyotidan farqlantiruvchi omillardan biri, bu daromadlarni umumdeklaratsiyalash asosida soliqqa tortish mexanizimining mavjud emasligi hamda O‘zbekistonda mavjud daromadlarga deklaratsiya asosida soliq solish mexanizmi keng qamrovli emasligi tanqid qilingan. SHuningdek, o‘tkazilgan tahlil natijalariga ko‘ra, O‘zbeksitonda jismoniy shaxslarning daromad solig‘ining davlat byudjetidagi ulushini oshirish potensiali yuqoriligi va buning uchun mazkur soliq yukini ko‘tarish hisobiga emas, balki soliq to‘lovchilar sonini ko‘paytirish va bazasini kengaytirish orqali amalga oshirilishi, bunda esa aynan daromadlarni deklaratsiya asosida soliqqa tortish mexanizmi eng samarali instrument hisoblanishi to‘g‘risida ilmiy xulosa qilingan. Bundan tashqari, Usmonova (2011) tomonidan jismoniy shaxslarning daromadlarini soliqqa tortishda umumdeklaratsiyalash tizimiga bosqichma-bosqich o‘tish zaruriyatini amalga oshirishda, mavjud deklaratsiyalash tizimini takomillashtirish va deklaratsiya asosida soliqqa tortiladigan daromadlar ko‘lamini kengaytirish va soliq solinadigan daromadga ega bo‘lgan barcha jismoniy shaxslarning yillik daromadlarini deklaratsiyalash asosida soliqqa tortishni joriy etish zarurligi ma’lum qilingan. Deklaratsiyalash tizimini joriy qilishda, ijtimoiy chegirmalarni ishlab chiqish, daromad solig‘i bazasidan mol-mulk va er soliqlari uchun to‘langan soliqlarni chegirish imkoniyatlarini yaratish hamda soliqqa tortilmaydigan daromadlar miqdorini tiklash va uni kelgusi davrda iste’mol savatiga yaqinlashtirish orqali amalga oshirilishi bo‘yicha takliflar berilgan.

Mazkur tadqiqotimizda, O‘zbekiston Respublikasi Davlat soliq qo‘mitasi va Davlat statistika qo‘mitasi ma’lumotlari, deklaratsiya taqdim etayotgan soliq to‘lovchilar ma’lumotlari, shuningdek kutubxona kataloglari, akademik maqolalar, internet manbalari va boshqa ma’lumotlar manbalariga tayanilgan holda tadqiq qilindi.

Tadqiqotda yig‘ilgan ma’lumotlar (miqdoriy va sifat ma’lumotlari)ni tahlil qilish, qiyoslash, ya’ni yillar davomida ko‘rsatkichlarning o‘zgarishini tahlil qilish, tarkibiy tahlilni amalga oshirish uchun tadqiqotlar metodologiyasining tasviriy statistika va so‘rovnoma usullaridan foydalanildi.

## TAHLIL VA NATIJALAR

***O‘zbekistonda aholi daromadlarini soliqqa tortilishini tanqidiy tahlili.*** Mamlakatimida amaldagi soliq qonunchiligiga ko‘ra, jismoniy shaxslarning daromadlari 3 xil usulda soliqqa tortilib kelinmoqda. Bular, to‘lov manbaida ushlab qolish, yakka tartibdagi tadbirkorlarga belgilangan qat’iy daromad solig‘i asosida soliqqa tortish va daromad solig‘i tushumi hissasida nisbatan kam tushum beradigan deklaratsiya asosida soliqqa tortish mexanizmi hisoblanadi.

Biroq amalga oshirilayotgan chora tadbirlarga qaramasdan, o‘tkazilgan tahlil natijalariga ko‘ra, O‘zbekistonda aholi daromadlarini soliqqa tortish darajasi hanuzgacha past darajada (2020 yil bo‘yicha 3,9%) qolmoqda (1-diagramma). SHu kabi, O‘zbekiston Respublikasi Statistika qo‘mitasi tomonidan taqdim etilgan ma’lumotlarni Davlat soliq qo‘mitasidagi daromad solig‘i to‘lovchi jismoniy shaxslar soni bo‘yicha mavjud ma’lumotlar bilan tahlil qilinganida, jami daromad solig‘i to‘lovchi jismoniy shaxslar sonini iqtisodiy faol aholi soniga nisbati, 2016-2020 yillar davomida 29,3% - 39,7% ni tashkil qilmoqda (1-jadval).




1-diagramma. Aholi daromadlarini soliqqa tortilishi darajasi (Respublika statistika va soliq qo‘mitasi ma’lumotlari asosida muallif tomonidan mustaqil tayyorlandi)

* Soliqdan to‘liq va qisman ozod etilgan soliq to‘lovchilar daromadlari bilan birga.

** Mehnat faoliyatidan olingan daromadlar va shaxsiy iste’mol uchun o‘zida ishlab chiqarilgan xizmatlardan olingan daromadlari.

минг киши

| Йиллар | Иқтисодий фаол аҳоли сони | Шундан, иш билан таъминланган лар сони | Жами даромад солиғи тўловчилар ЯТТ лар билан бирга | Жами даромад солиғи тўловчилари сони | Жами фаолият кўрсатган ЯТТ лар сони | Ўзини ўзи банд қилганлар сони | Даромад солиғига тортилганлик даражаси, (%) | Турли сабабларга кўра, даромад солиғига тортилмаётган иқтисодий фаол аҳоли сони |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| А | 1 | 2 | 3=4+5+6 | 4 | 5 | 6 | 7=3/2*100 | 8 |
| 2016 | 14 022,40 | 13 298,40 | 3 895,9 | 3 800,6 | 95,3 | | 29,30 | 9 402,5 |
| 2017 | 14 357,30 | 13 520,30 | 3 954,1 | 3 849,2 | 104,9 | | 29,25 | 9 566,2 |
| 2018 | 14 641,70 | 13 273,10 | 4 060,7 | 3 921,6 | 139,1 | | 30,59 | 9 212,4 |
| 2019 | 14 876,40 | 13 541,10 | 4 537,9 | 4 370,4 | 167,5 | | 33,51 | 9 003,2 |
| 2020 | 14 797,92 | 13 239,55 | 5 251,8 | 4 481,1 | 211,0 | 559,7 | 39,67 | 7 987,8 |

1-jadval. Respublika bo‘yicha 2016-2020 yillarda iqtisodiy faol aholi va jismoniy shaxslardan olinadigan daromad solig‘i to‘lovchilar soni bo‘yicha qiyosiy tahliliy ma’lumotlar (muallif tomonidan mustaqil tayyorlandi)

Yuqoridagi diagramma va jadvaldan ko‘rinib turibdiki, Respublikada amalda bo‘lgan aholi daromadlarini soliqqa tortish tizimi samaradorligi talab darajasida emas. Jahonning rivojlangan mamlakatlari amaliyotida qo‘llanilib kelinayotgan daromadlarni deklaratsiyalash mexanizmini takomillashtirish, ommalashtirish orqali soliq to‘lovchilar va ularning daromadlari to‘liqroq qamrab olish hamda bu orqali

jismoniy shaxslardan olinadigan daromad solig‘ining fiskal ahamiyatini oshirish imkoniyati yuqoriligini ko‘rishimiz mumkin.

Daromadlarni deklaratsiya asosida soliqqa tortishning O‘zbekistondagi mavjud tizimi, bu boradagi munosabatlarida mavjud muammolar, deklaratsiya asosida soliqqa tortish masalalalarida fuqarolarga qiyinchilik tug‘dirayotgan aspektlar bo‘yicha fikr va takliflar olish maqsadida “Google forms” orqali (https://docs.google.com/forms/u/0/) so‘ronovnoma tashkil qilindi va ijtimoiy tarmoqlarda xususan, www.facebook.com va telegram ijtimoiy tarmog‘idagi guruhlarda so‘rovnomada ixtiyoriy ishtirok etishligi bo‘yicha taklif etildi.

Mazkur so‘ronomada jami 21 nafar, shundan 18-30 yosh oralig‘ida 3 nafar, 31-55 yosh oralig‘ida 17 nafar hamda 65 yoshdan yuqori yoshdagi 1 nafar soliq to‘lovchilar ishtirok etdi. SHundan 18 nafari erkak kishi va 3 nafari ayol kishi bo‘lib, 10 nafari magistr va undan yuqori, 10 nafari bakalavr hamda 1 nafari o‘rta maxsus ma’lumotga ega bo‘lgan jismoniy shaxslar ishtirok etdi.




2-diagramma. So‘rovnoma ishtirokchilarining daromad manbaalari haqida

Mazkur so‘rovnomada ishtirok etgan shaxslarning to‘liq 21 nafari mehnatga haq to‘lash tarzidagi daromad manbaiga ega bo‘lib, 1 nafarida tadbirkorlik faoliyatidan olingan daromad, 1 nafarida mol-mulkini ijaraga berishdan olingan daromad, 1 nafarida divident va foiz ko‘rinishidagi daromad, 1 nafarida xorijdan kelgan daromad, 1 nafarida o‘ziga tegishli mol-mulkni sotishdan olgan daromad hamda 3 nafarida qolgan boshqa daromad manbalariga ega ekanligi qayd etildi (2-diagramma).

Ishtirokchilarning 21 nafaridan 14 nafari deklaratsiya asosida soliqqa tortish mexanizmini takomillashtirish va keng joriy qilinishda ijobiy fikr bildirgan paytda, 7 nafar shaxslar bu tizim bo‘yicha salbiy fikrda ekanligini, daromadlari haqida

deklaratsiya to‘ldirish jarayoni oshiqcha ovoragarchilikdan iborat ekanligini ma’lum qildi (3-diagramma).

Даромадларингиз ёки йирик харажатларингиз ҳақида солиқ органларига декларация (ҳисобот) асосида маълум қилиб борилишига муносабатингиз?
21 responses




3-diagramma. Deklaratsiya taqdim etilishiga ishtirokchilarning munosabati

Даромадларингиз ҳақида солиқ органларига декларация топширилишида ёки топширилиш зарурияти туғилганда, Сиз томондан даромадл...из ҳақида тўлиқ маълумот тақдим этиладими?
21 responses




4-diagramma. Deklaratsiyada daromadlari to‘liq taqdim etilishi.

Deklaratsiya asosida soliqqa tortilishda, ushbu shaxslardan 15 nafari daromadlari haqida deklaratsiya taqdim etishni fuqarolik burchi sifatida ko‘rib, soliq organlariga to‘liq ma’lumotlar taqdim etishligini, 3 nafari soliq organiga ma’lum bo‘lib qolish ehtimoli mavjud daromadlarini ko‘rsatishligi va qolgan 3 nafari soliq organiga umuman daromadlari haqida ma’lumot taqdim etmasligini va buni adolatsiz tizim ekanligini ko‘rsatib o‘tishdi (4-diagramma).

Soliq organlariga yillik daromadlari haqida deklaratsiya taqdim etishdan asosiy maqsad so‘rovnomada ishtirok etgan shaxslarning deyarli teng yarmi, 11 nafari uchun daromadlari haqida soliq organiga ma’lum qilgan holda soliq to‘lash bo‘lsa, qolgan

10 nafar shaxslar qonunchilikda belgilangan tartibda imtiyozlar olish maqsadida deklaratsiya taqdim etishayotganligini ko‘rsatishgan.

SHuningdek, so‘rovnomada ishtirok etgan soliq to‘lovchilar tomonidan soliq organlariga deklaratsiya taqdim etilishida muammo bo‘layotgan masalalar sifatida 8 nafar soliq to‘lovchilar – deklaratsiyani taqdim etishda, elektron kalit talabi mavjudligi; 6 nafari – deklaratsiyani taqdim etishda, olgan daromadlari haqida ham qo‘shimcha hujjatlar talabi mavjudligi; 4 nafari –soliq qonunchiligini murakkabligi va deklaratsiyani to‘ldirishda malaka darajalarini etishmasligi hamda 4 nafari – soliq organlarida malakali mutaxassislar mavjud emasligi to‘g‘risida ma’lum qilishdi.

Deklaratsiya topshirilishida eng qulay usul sifatida 15 nafar tomonidan shaxslar elektron shaklda jo‘natilishini tanlanib, shundan 8 nafari tomonidan bu jarayonda elektron kalitsiz amalga oshirilish tarafdorligini, 3 nafar shaxslar tomonidan soliq organiga bevosita tashrif buyurish orqali amalga oshirilishini hamda 1 nafar fuqaro tomonidan soliq organiga deklaratsiya topshirimaslik tarafdori ekanligini ko‘rsatib o‘tilgan.

O‘tkazilgan so‘rovnomalarda deklaratsiya asosida soliqqa tortishda qo‘shimcha taklif va firklarga quyidagi sharxlar so‘rovnomachilar tomonidan berilgan:

“Fuqarolarga deklaratsiya to‘ldirishning moxiyatini to‘g‘ri va sodda qilib tushuntirish lozim. Oxirgi muddatidan avval topshirgan deklaratsiya va to‘langan soliq miqdori uchun rag‘batlantirish tizimini joriy etish lozim.” (so‘rovnomada ishtirok etgan 1-shaxs, erkak kishi, yoshi 31-55 oralig‘ida)

“Har kanday xisobotni topshirishda qulaylik va soddalik bo‘lishi kerak.” (so‘rovnomada ishtirok etgan 2-shaxs, erkak kishi, yoshi 31-55 oralig‘ida)

“Deklaratsiya topshirganlarga skidka berish kerak. Daromadi malum minimumga etmaganlarga qarab, ijtimoiy nafaqalarni berish tartibini kiritish kerak. Kambag‘allikni qancha ekanligi bevosita soliq idoralari tomonidan hisobi yuritilishi kerak. Umuman soliq to‘lamaganlarga nafaqa berishni to‘xtatish kerak. Soliq deklaratsiyasi asosida odamlarni soliq to‘lashga o‘rgatish kerak.” (so‘rovnomada ishtirok etgan 3-shaxs, erkak kishi, yoshi 65 dan yuqori)

“Umuman mantiqsiz, zaruriyatsiz deb hisoblayman, faqat ortiqcha ovoragarchilikdan o‘zga narsa emas”. (so‘rovnomada ishtirok etgan 12-shaxs, erkak kishi, yoshi 18-30 oralig‘ida)

“Hamma daromadlar soliq hisobotlarida ko‘rsatilayapti deklaratsiyaga topshirish shart emas”. (so‘rovnomada ishtirok etgan 15-shaxs, erkak kishi, yoshi 31-55 oralig‘ida)

“Bu qoida barchaga teng qo‘llanilishi kerak. Yig‘ib olingan soliqni halqa yana qaytib kelishi mexanizmlarida oshkoralikka ergashish kerak. Daromadi katta bo‘lgan oligarxlarni ko‘proq soliq to‘lashiga (vertical equity) ga erishilganidan so‘ng, bu

tizimni amalga oshirsa bo‘ladi”. (so‘rovnomada ishtirok etgan 17-shaxs, erkak kishi, yoshi 31-55 oralig‘ida)

## MUHOKAMA

Bozor iqtisodiyotiga asoslangan iqtisodiyotda mulkchilik shakllari turli tuman bo‘lib, fuqarolarning daromadlari turli manbalar orqali shakllanmoqda. Ayrim daromad manbalarini soliqqa tortishda, to‘lov manbaidan ushlab qolish *(“tax withholding system”)* tizimi etarli emasligi, umuman olganda, to‘lov manbaida ushlab qolish tizimi tadbirkorlik sub’ektlari uchun mavjud sharoitlarda iqtisodiy jihatdan o‘zini oqlamasligi, soliq organlari tomonidan aholi daromadlari va yirik xarajatlari o‘rtasidagi nomuvofiqlikni doimiy nazorat qilib borishlik uchun daromalarni umumdeklaratsiyalash mexanizmi joriy qilinmaganligi mamlakatimizda yashirin iqtisodiyotni yuqori darajada qolishiga sabab bo‘lishligi tahlillar orqali ma’lum bo‘ldi (1-diagramma va 1-jadval).

O‘tkazilgan so‘rovlar shuni ko‘rsatmoqdaki, fuqarolarning o‘z daromadlarini to‘liq ko‘rsatmaslik kabi insonga xos bo‘lgan faktorlardan tashqari hozirda mavjud tor doiradagi deklaratsiya taqdim etish holatlarini ommalashmayotganligiga quyidagi sabablarni ko‘rsatishimiz mumkin:

1. Aholi daromadlarini deklaratsiya asosida taqdim etilishi qonun hujjatlari bilan aniq mustahkamlanib qo‘yilmaganligi, aholining ijtimoiy holidan, daromadlari miqdorini inobatga olmagan holda bir qator imtiyozlar mavjudligi, xususan, o‘zini o‘zi band qilgan fuqarolar daromadlari soliqdan to‘liq ozod qilinganligi;

2. To‘lov manbaida soliqqa tortilmasdan qolgan daromadlarini aniqlash va ushbu daromadlarni soliqqa tortish bo‘yicha deklaratsiya taqdim etmaslik holatida soliq organlari tomonidan etarli darajada javobgarlik choralari qo‘llash imkoniyati cheklanganligi;

3. Elektron ravishda deklaratsiya taqdim etish faqatgina elektron kalit orqali amalga oshirilishi, daromadlari haqidagi hujjatlarni *(soliq to‘lovchining ushbu hujjatlarni olishda, qo‘shimcha xarajat va vaqt sarflashga majburligi)* dasturiy mahsulga yuklash talabi mavjudligi, har bir o‘ziga xos holatlar bo‘yicha dasturiy mahsulda qadamma-qadam aniq ko‘rsatmalar joriy qilinmaganligi;

4. Hududiy soliq organlarida bevosita deklaratsiya to‘ldirish jarayoni bo‘yicha onlayn rejimda maslahat ko‘rsatish bilan shug‘ullanuvchi mutaxassislar ajratilmaganligi;

5. Soliq to‘lovchilarning daromadlari miqdori ularning oila a’zolari soni bilan birgalikda hisoblanganda yashash minimumidan past bo‘lganda soliqqa tortmaslik amaliyoti, shaxsning qaramog‘idagi oila a’zolari sonidan kelib chiqqan holda barcha uchun standart chegirmalar joriy qilinmaganligi fuqarolar tomonidan soliq organlariga daromadlari va ma’lum turdagi xarajatlari (misol tariqasida, tibbiy

xarajatlar uchun sarflanganda) ni hisobini yuritmaslik va oʻz navbatida bu haqida deklaratsiya taqdim etmasligiga sabab boʻlmoqda.

**XULOSA**

Oʻtkazilgan tahlil natijalariga koʻra, mamlakatimiz soliq siyosatida aholi daromadlarini umumdeklaratsiya asosida soliqqa tortish mexanizmining mavjudligi ob'ekti zaruriyati hisoblanadi va ushbu mexanizm asosida soliqqa tortish qamrovini kengaytirish uchun quyidagilarni amalga oshirish maqsadga muvofiq:

- Aholi daromadlarining bosqichma-bosqich umumdeklaratsiyalash mexanizmini joriy qilish orqali soliqqa tortish amaliyotini joriy qilinishi zarur. Bunda barcha aholi uchun dastlab ixtiyoriylik asosida keyinchalik majburiy tartibda, 1-bosqichda (2022 yildan), davlat organlari mansabdor shaxslarining daromadlari va yirik xarajatlari boʻyicha, 2-bosqichda (2023 yildan), yillik oboroti 10 mlrd. soʻmdan ortiq tadbirkorlik sub'ektlari ta'sischilarini daromadlarini deklaratsiyalash, 3-bosqichda (2025 yildan), aholi qatlamining yillik eng kam bazaviy hisoblashning 300 baravaridan yuqori daromad topgan shaxslarga *( daromadlaridan jismoniy shaxslardan olinadigan daromad soligʻi toʻlov manbaida ushlab qolinganligidan qat'iy nazar)* majburiy tartibda daromadlari haqida soliq organlariga deklaratsiya topshirish majburiyatini qonunchilikka kiritish;
- Soliq deklaratsiyalarini oilaviy (turmush oʻrtogʻi bilan birgalikda) taqdim etish imkoniyatini yaratish;
- Barcha fuqarolar uchun iste'mol savatchasidan kelib chiqqan holda yagona standart soliq chegirmalarini joriy qilish, daromad manbai oila a'zolarini ham inobatga olgan holda birgalikda kun kechirishida iste'mol savatchasidan kam boʻlgan daromad miqdorini soliqdan ozod qilish, bunda 1-guruh nogironlariga hamda oila qaramogʻida yashayotgan shaxslar (farzandlari, ota-onalari) sonidan kelib chiqib, chegirma miqdorini standartdan yuqoriroq belgilash hamda davlat tomonidan aholining daromad manbai belgilangan miqdordan past boʻlgan taqdirda, aholi daromadlaridagi bu ijtimoiy tengsizlikni qisqartirish maqsadida taqdim etilgan deklaratsiyalar asosida davlat tomonidan fuqarolarga manzilli subsidiyalar ajratish va aholining ijtimoiy himoyasini ta'minlash, shu orqali davlat aholining kam ta'minlangan qatlamini alohida nazoratga olish va ularni kunlik hayot kechirishi nazoratga olish imkoniyatini yaratish;
- Aholining ijtimoiy jihatdan qoʻllab quvvatlash maqsadida, yillik daromadlarining 10 foizidan ortiq qismi soliq toʻlovchining sogʻligini tiklash uchun yoʻnaltirilgan (tibbiy xarajatlar uchun sarflangan) taqdirda 10 foizdan ortgan

daromadlariga nisbatan daromad solig‘i bazasidan chegirish imkoniyatini taqdim etish;

- Aholining ijtimoiy-iqtisodiy holatini inobatga olinmagan holatda berilgan barcha imtiyozlarni bekor qilish;

- O‘zbekiston Respublikasi rezidentlari bo‘lgan fuqarolarining daromadlari, ayniqsa chet-eldan tadbirkorlik, xizmat ko‘rsatish faoliyatidan olgan pul mablag‘lari kelib tushishini alohida nazoratga olish va Respublika bo‘yicha maxsus dasturiy mahsul orqali fuqarolar kesimida topgan daromadlari haqidagi ma’lumotlar bazani shakllanitirilishi, yil yakunida deklaratsiya taqdim etmagan yoki to‘liq taqdim etmagan shaxslarga nisbatan javobgarlik muqarraligini ta’minlash hamda soliq organi tomonidan aniqlangan soliqni yashirish, soliq to‘lashdan bo‘yin tovlash holatlari bo‘yicha barcha imtiyozlarni bekor qilgan holda soliqni oshirilgan amaldagi stavkadan ikki karra ko‘p (24%) stavkada hisoblash va undirish mexanizmlarini joriy qilish;

- YAkka tartibdagi tadbirkorlar tomonidan to‘lanayotgan qat’iy soliq o‘rniga soliq solishni unifikatsiyalash maqsadida yaxlit tizim, deklaratsiya asosida daromad solig‘iga tortish mexanizmini joriy qilish, tadbirkorlarga buxgalteriya hujjatlarini to‘liq yuritilishi va soliq deklaratsiyalarini topshirilishida amaliy yordam ko‘rsatish.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR (REFERENCES):**

1. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2017 yil 07 fevraldagi “O‘zbekiston Respublikasini yanada rivojlantirish bo‘yicha harakatlar strategiyasi to‘g‘risida” gi PF-4947-sonli Farmoni.
2. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “YAshirin iqtisodiyotni qisqartirish va soliq organlari faoliyati samaradorligini oshirish bo‘yicha tashkiliy chora-tadbirlar to‘g‘risida” gi PF-6098-sonli Farmoni.
3. O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti SH.Mirzieyovning 27.05.2019 yildagi “O‘zbekiston Respublikasida korrupsiyaga qarshi kurashish tizimini yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” gi PF-5729-sonli Farmoni.
4. O‘zbekiston Respublikasi yangi tahrirdagi Soliq kodeksi (O‘RQ-599, 30.12.2019 ).
5. Usui Nobuaki (2002), “Penetration of self-assessment system for income tax, half-a-century’s experience in Postwar Japan”.
6. Australian Treasury’s final report (2004), Report on aspects of Income tax Self-assessment. (http://www.dcita.gov.au/cca)
7. Tilman Hoppe (2012), “Financial Supervision of Public Officials” (Income and Asset Declarations) nomli texnik hujjati, ECCU-EaP-7/2012.

8. Tytko A. and Stepanova H. (2019). “Xususiy mulk, moddiy qiymatliklar va foiz daromadlarini deklaratsiyalashning xorij tajribasi” nomli ilmiy maqola.
9. BMT ning giyohvandlik va korrupsiyaga qarshli kurashish boshqarmasi (2019), “Indoneziyada daromadlar va mol-mulkni deklaratsiyalash” to‘g‘risida tahliliy ma’lumoti.
10. Usmanova M.S. (2011), “Jismoniy shaxslarning daromadlarini deklaratsiya usulida soliqqa tortishni takomillashtirish” mavzusida iqtisod fanlar nomzodi ilmiy darajasini olish uchun taqdim etilgan dissertatsiyasi.
11. Niyazmetov I., (2017) “O‘zbekiston soliq tizimi muammolar va takomillashtirish yo‘llari” monografiyasi.
12. Niyazmetov I., (2018) “Soliqqa tortish mexanizmlarini takomillashtirish orqali soliq tizimi barqarorligini ta’minlash” doktorlik dissertatsiyasi.
13. O‘zbekiston Respublikasi Davlat soliq qo‘mitasi dasturiy mahsuli ma’lumotlari.

**Vebsaytlar:**
1. http://www.soliq.uz
2. http://www.stat.uz

# GAZ BALLONLI AVTOMOBILLARGA TEXNIK XIZMAT KO'RSATISH ISHLARINI TIZIMLI TASHKIL ETISH ORQALI XAVFSIZLIKNI OSHIRISH

***Assistent Hamraqulov Yorqin Murtazaqulovich***
***Magistr Yaxyoeva Madina Qo'chqorovna***
***Jizzax Politexnika institute***
*Tel: 90 516-30-22 e-mail: hamraqulovyorqin479@gmail.com*

***Annotatsiya:*** *Ushbu maqola gaz ballonli avtomobillarga tizimli texnik xizmat ko'rsatish ishlarini amalga oshirish orqali xavfsizlikni oshirish yo'llari keltirilgan. Bunda gaz balonning past bosimli reduktor filtri to'rini tozalash uchun krestovinadagi magistral ventil berkitiladi, gazni ishlatib bo'lib o't oldirish tizimi o'chiriladi, filtrlovchi elementni bo'shatib chiqariladi, to'rni yechib olinadi va uni benzinda, asetonda yoki boshqa qandaydir erituvchida yuviladi, so'ng siqilgan havo bilan purkaladi. Bundan tashqari texnik xizmat ko'rsatish ishlarini davriyligini va doimiyligini hisobga olgan holda, bu ishlarni samaraliy tashkil etish gaz balonli avtomobillarnini xavfsizlik va ekspluatasion samaradorlik ko'rsatgichlarini oshiradi.*

***Kalit so'zlar:*** *avtomobil, gaz baloni, texnik xizmat ko'rsatish, reduktor, dvigatel, rostlash, bosim, kunlik xizmat ko'rsatish.*

***Аннотатсия.*** *В данной стате представлени пути повишения безопасности за счет проведения работ по систематическому техническому обслуживанию автомобилей с газовими баллонами. При этом для очистки типа филтра редуктора низкого давления газобаллонного перекривают магистралний вентил в крестовине, отключают систему зажигания с помощю газа, освобождают филтрующий элемент, снимают сетку и промивают ее в бензине, асетоне или каком-либо другом растворителе, а затем распиляют сжатим воздухом. Кроме того, учитивая периодичност и постоянство работ по техническому обслуживанию, эффективная организатсия этих работ повисит показатели безопасности и эксплуатасионной эффективности газобаллонних автомобилей.*

***Ключевие слова.*** *автомобил, бензобак, техническое обслуживание, редуктор, двигател, регулировка, давление, ежедневное обслуживание.*

***Abstract:*** *This article presents ways to improve safety through systematic maintenance of vehicles with gas cylinders. In this case, to clean the filter type of the low-pressure gas cylinder reducer, the main valve in the crosspiece is closed, the ignition system is switched off with gas, the filter element is released, the mesh is removed and washed in gasoline, acetone or some other solvent, and then sprayed with compressed air. In addition, taking into account the frequency and consistency of maintenance work, the effective organization of these works will increase the safety and operational efficiency of gas-cylinder vehicles.*

***Keywords:*** *car, gas tank, maintenance, gearbox, engine, adjustment, pressure, daily maintenance.*

## KIRISH

So'nggi yillarda avtotransport vositalarini ekologik toza yoqilg'i turlari, shu jumladan siqilgan tabiiy gaz bilan ta'minlash borasida qator tadbirlar amalga oshirilmoqda, avtomobillarni gaz bilan to'ldirish kompressor stansiyalarining soni 670 taga yetdi va avtotransport vositalarining 50 foizdan ortig'i muqobil yoqilg'i sifatida siqilgan tabiiy gazdan foydalanmoqda.

Ushbu sohada xavfsizlik masalalarini tartibga solish uchun O'zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining «Avtomobillarni gaz bilan to'ldirish kompressor stansiyalari tarmog'ini rivojlantirish va avtotransport vositalarini siqilgan tabiiy gazga bosqichli o'tkazish, hamda ularda gazballon asbob-uskunalarini xavfsiz ishlatishni ta'minlash qo'shimcha chora-tadbirlari to'g'risida» 2017 yil 11 oktyabrdagi 815-son qarori va «Transport vositalarini majburiy texnik ko'rikdan o'tkazish tartibini takomillashtirishga doir qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida» 2017 yil 22 dekabrdagi 1010-son qarori qabul qilindi. Shu bilan birga, avtomobillarni gaz bilan to'ldirish kompressor stansiyalarida gaz ballonlarini to'ldirishda, gaz balloni uskunalarining birikkan joylari zichligi va ishonchliligini davriy sinovdan o'tkazishda, shuningdek, jismonan va ma'nan eskirgan gaz ballonlaridan foydalanish oqibatida belgilangan talab va tartiblarni buzish holatlari uchramoqda.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Tadqiqot jarayonida ilmiy bilishning obyektivlik usulidan foydalanildi. Gaz ballonli avtomobillarga texnik xizmat ko'rsatish ishlarini tizimli tashkil etish orqali xavfsizlikni oshirish obyektiv ochib berildi. Gaz balonlarning shakllanish davri tarix nuqatayi-nazaridan tahlil etildi. Hamraqulov O., Magdiev Sh.ning Avtomobillarning texnik ekspluatatsiyasi nomli ilmiy maqolasi mantiqiy izchillik jihatdan tadqiq qilindi.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

Respublikamiz mustaqillikka erishgandan so'ng mamlakatda avtomobil sanoati shiddat bilan rivojlana boshladi. Avtomobillar soni keskin oshib bormoqda. Avtomobil yonilg'isi sifatida qo'llaniladigan benzin va dizel yonilg'ilariga bo'lgan talabning o'sishi ularga muqobil yonilg'ilardan foydalanishni taqazo etmoqda. Hozirgi kunda tannarxi jihatidan arzon bo'lgan tabiiy gazlardan avtomobillarning yonilg'isi sifatida foydalanish keng yo'lga qo'yildi. Motor yonilg'isi sifatida qo'llaniladigan tabiiy gaz boshqa yonilg'i turlaridan ancha arzon turadi. Shu sababli xozirda Respublikamizda avtomobillarning taxminan 70-80 % qismi tabiiy gaz yonilg'isida harakatlanmoqda . Shuning uchun avtomobillarga gaz uskunalarini o'rnatish va ularga texnik xizmat ko'rsatishni takomillashtirish bugungi kunning dolzarb masalalaridan biri hisoblanadi. Gaz ballonli uskunalar bilan jihozlangan

avtomobillarga texnik xizmat koʻrsatishning oʻziga xos xususiyatlari quyidagilardan iborat:

– avtomobil yoki uni tashkil etuvchi qismlarga issiqlayin ta’sir etish usullari qoʻllanilsa, masalan, payvandlash ishlari bilan bogʻliq ochiq olovli ishlar, quritish kameralarida avtomobilni quritish va shu kabilar, quyidagi ishlar bajariladi:

1) gaz ballonidan gazlar chiqarilib yuboriladi;
2) dvigatel va gaz jihozlari qismlarida qolgan qoldiq gazlar chiqarib tashlanadi;
3) ballonlar neytral gaz bilan shamollatiladi;
4) barcha jumraklar yopiladi;
5) ta’mirlash ishlari tugatilgandan soʻng gaz asboblari toʻliq tekshirilib chiqiladi.

– avtomobil elektr jihozlarini ta’mirlash va ularga texnik koʻrsatish ishlarini bajarishda quyidagishlar bajariladi: ballondagi barcha jumraklar yopiladi; dvigateldagi qoldiq gazlar chiqariladi va kapot yuklar solinadigan orqa qism qopqogʻi ochilib gaz hidi boʻlmasligiga erishiladi.

Boshqa ishlar avtomobillarga bajariladigan jarayonlar asoslarida olib boriladi.

Suyultirilgan va siqilgan gazlar uchun moʻljallangan gaz uskunalariga texnik xizmat koʻrsatish koʻpgina umumiylikka ega. Ballondagi bosimi 20 MPa boʻlgan, siqilgan gazda ishlaydigan avtomobillarning gaz qurilmalariga xizmat koʻrsatish birmuncha murakkabroq. Gaz ballonli uskunalarga texnik xizmat koʻrsatishni maxsus tayyorgarlikdan oʻtgan va guvohnomaga ega boʻlgan malakali chilangarlar oʻtkazishi mumkin.

Asosiy nosozliklar. Ular birinchi navbatda tizim germetikligining buzilishiga va gazning sizib chiqishiga bogʻliq. Reduksiyalovchi uzelning klapanini va korpus detallarining birikmalarini germetik emasligi - yuqori bosim reduktorining asosiy nosozliklaridan biri hisoblanadi. Drossel zaslonkalari ochilganda reduktorning chiqishida bosimning keskin pasayishi filtrni ifloslanganligidan dalolat beradi.

Past bosimli gaz reduktorining asosiy nosozliklari - dvigatel ishlamayotganda klapanlar orqali gazni qoʻyib yuborishi hamda gazni umuman yoki etarli darajada uzatmasligi hisoblanadi.

Birinchi bosqich klapanining nogermetikligini past bosim manometri yoki eshitish orqali aniqlash mumkin. Ikkinchi bosqich klapanining nogermetikligi dvigatelning oʻt olishini qiyinlashtiradi, salt ishlash rejimida dvigatelning ishlashini yomonlashtiradi, dvigatel toʻxtagach gaz kapot osti boʻshligʻiga sizib chiqadi.

Birinchi bosqich diafragmasi germetikligining buzilishi natijasida birinchi bosqich prujinasining rostlash gaykasidagi teshik orqali gazning sizib chiqishi hosil boʻladi. Ikkinchi bosqich diafragmasining germetikligi buzilganda, gaz, shu bosqichni rostlash nippelining qopqogʻi orqali sizib chiqadi.

Kundalik xizmat koʻrsatishda, gaz ballonlarining mahkamlanishi va gaz tizimining hamma birikmalari germetikligi koʻrish orqali tekshiriladi. Past bosimli

gaz reduktoridan quyqum to‘kiladi. Benzin o‘tkazuvchi birikmalarda va elektromagnitli klapan-filtrda benzinning tomchilashi bor yoki yo‘qligi tekshiriladi.

1-TXK da KXK da bajariladigan ishlardan tashqari, yuqori bosimli gaz reduktorining saqlash klapanining ishlashi ham tekshiriladi. Magistral, to‘ldirish va sarflash ventillarining shtoklaridagi rezbalar moylanadi. Magistral va yuqori bosimli reduktor filtrlarini filtrlash elementlari echib olinadi, tozalanadi va o‘z o‘rniga o‘rnatiladi. Gaz tizimining germetikligi siqilgan azot va siqilgan havo bilan tekshiriladi.

2-TXK da KXK va 1-TXK da bajariladigan ishlardan tashqari, past va yuqori bosimli reduktorlarning germetikligi tekshiriladi va lozim bo‘lganda chiqishdagi bosim hamda saqlash klapanining ishga tushish bosimi rostlanadi (yuqori bosimli reduktorda). Past bosimli reduktorning birinchi va ikkinchi bosqichidagi bosim qiymati ham rostlanadi..

Quyida gaz o‘tkazgichlar va birikmalarning nogermetikligini bartaraf etish tartibi keltirilgan 1-rasm.




**1-rasm. Birikmalarning nogermetikligini bartaraf etish tartibi.**

Yuqori bosimli reduktor gazning bosimini reduktordan chiqishda 1,2 MPa bo‘lishini ta’minlashi kerak. Rostlash ishlarini bajarishda bosimni ko‘paytirish uchun vint soat strelkasi bo‘yicha aylantiriladi.

Past bosimli reduktor filtrining to‘rini tozalash uchun krestovinadagi magistral ventil berkitiladi, gazni ishlatib bo‘lib o‘t oldirish tizimi o‘chiriladi, filtrlovchi elementni bo‘shatib chiqariladi, to‘rni echib olinadi va uni benzinda, asetonda yoki boshqa qandaydir erituvchida yuviladi, so‘ng siqilgan havo bilan purkaladi.

Reduktorni avtomobilda rostlash mumkin, buning uchun qisqa chiqarish quvurining teshigiga, pezometrni ulaydigan trubkasi bo‘lgan tiqin o‘rnatiladi. Birinchi bosqich bo‘shlig‘ini kirish joyiga filtr shtuseriga ulangan shlang orqali, kompressorda 0,22 - 0,6 MPa bosimgacha siqilgan havo uzatiladi. Birinchi bosqich bo‘shlig‘idagi gaz bosimi 0,18 - 0,20 MPa bo‘lishi lozim.

So‘ngra ikkinchi bosqich klapanining ochilishi rostlanadi. Buning uchun qopqoq echib olinadi, kontrgayka bo‘shatiladi va rostlash vintini, ikkinchi bosqich klapanidan havo chiqishi boshlanguncha bo‘shatiladi (yeshitish bilan aniqlanadi). Rostlash vintini 1/8 - 1/4 marta aylantirib qotiriladi, klapan orqali chiqayotgan havoni to‘xtashini eshitish orqali aniqlab, so‘ng kontrgayka qotirib qo‘yiladi.

Reduktorni rostlashda, avval, ikkinchi bosqich klapan tekshiriladi: tekshirishni ikkinchi bosqich diafragmasining sterjeni bo‘yicha amalga oshiriladi.

## ADABIYOTLAR RO‘YXATI (REFERENCES)

1. Ахметов Л.А., Иванов В.И., Ерохов В.И. «Экономическая эффективност и эксплуатационные качества газобаллонных автмобилей». –Т.: Узбекистан, 1984. 198 бет.

2.Hamraqulov O., Magdiev Sh. Avtomobillarning texnik ekspluatatsiyasi. Jizzax. “Adolat”, 2005.-262b.

4. Umirov, I. I. O‘., & Hamraqulov, Yo. M. (2020). Avtomobillardan chiqayotgan gazsimon chiqindilarning atmosferaga aralashishi. *Academic research in educational sciences*, (1).

5. Odilov, N. (2020). THE ANALYSIS OF THE DEVELOPMENT OF GAS CYLINDER SUPPLY SYSTEM. *Academic research in educational sciences*, (3).

6. Suvanov, U., Hamraqulov, Y., & Agzamov, J. (2021). TRANSPORT VOSITASINING TEXNIK HOLAT MASALALARI. *Academic research in educational sciences*, *2*(2).

7. Murtazakulovich, H. Y., & Qo’Chqorovna, Y. M. (2021). YER USTI TRANSPORT TIZIMLARIDA TAShIShNI TAShKIL ETIShDA YUKSIZ QATNOVLARNI OPTIMAL REJALAShTIRISh. *Oriental renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences*, *1*(1).

8. Po‘latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.

9. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
10. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san'atiga qo'shgan hissasi. // "Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences" Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.
11. Odilova, S. S. Q., & Odilov, N. E. O. (2021). Muqobil yonilg'ilardan motor yonilg'isi sifatida foydalanish istiqbollari. *Academic research in educational sciences*, *2*(1).

# ПЕРСПЕКТИВЫ ИСПОЛЬЗОВАНИЯ СОВРЕМЕННЫХ ЦИФРОВЫХ ТЕХНОЛОГИЙ В ОБРАЗОВАНИИ.

*Город Ташкент, Сергелийский район*
*Общеобразовательная средняя школа №300,*
*учитель информатики Тошева Мухаббат Махкамовна*

***Аннотация:*** В статье определены приоритеты развития образовательного процесса на основе использования цифровых технологий в системе народного образования республики, проведен анализ их возможностей. Также предлагает предложения о том, как не только играть важную роль в образовании, но и как реализовать ее через изучение, систематизацию и обобщение существующих практик для получения научно обоснованных выводов о внедрении цифровых технологий.

***Ключевые слова:*** цифровые технологии, информационные и коммуникационные технологии, система народного образования, современное образование, цифровые знания, Интернет-система, дистанционное обучение.

# PROSPECTS FOR THE USE OF MODERN DIGITAL TECHNOLOGIES IN EDUCATION.

*Tashkent city, Sergeli district*
*Comprehensive secondary school No. 300,*
*teacher of informatics Tosheva Mukhabbat Makhkamovna*

***Annotation:*** This article identifies the priorities for the development of the educational process based on the use of digital technologies in the public education system of the Republic, the analysis of their capabilities. It also offers suggestions on how to not only play an important role in education and how to implement it, but also through the study, systematization and generalization of existing practices in drawing scientifically sound conclusions about the introduction of digital technologies.

***Keywords:*** digital technologies, information and communication technologies, public education system, modern education, digital knowledge, Internet system, distance learning.

## ВСТУПЛЕНИЕ

Сегодня цифровые технологии активно используются во всех сферах жизни, в том числе в образовании и воспитании. Цифровые технологии вошли в жизнь всех проживающих в стране граждан, в том числе юных детсадовцев и пенсионеров. В настоящее время эти цифровые технологии становятся наиболее удобным способом обмена информацией, получения последних

новостей и всей работы, проделанной в обществе. Кроме того, встает вопрос роботизации производственных и управленческих процессов, например, в банковском секторе, проблема конкуренции между роботами и рабочими. В области образования открытие школ, оснащенных новыми современными цифровыми технологиями, обеспечение существующих школ цифровыми технологиями, безусловно, являются необходимыми информационными и коммуникационными технологиями, чтобы войти в период развития в области образования.

С использованием цифровых технологий в образовании и безусловными преимуществами внедряемых технологий все большее внимание привлекают вопросы, связанные с защитой этических, персональных данных, правовые аспекты конкуренции между роботами и сотрудниками организаций.

## ЛИТЕРАТУРА И МЕТОДЫ

В процессе исследования использовался объективный метод научного познания. Объективно раскрыты перспективы использования современных цифровых технологий в образовании. Период становления цифровых технологий проанализирован с точки зрения истории. Ш.М. Обращение Мирзиёева к Олий Мажлису было рассмотрено на предмет логической непротиворечивости.

## ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ

Как сказал Президент нашей страны Шавкат Мирзиёев: «Для развития необходимо и важно приобретать цифровые знания и современные информационные технологии. Это позволяет нам выбрать кратчайший путь к восхождению. Ведь сегодня в мире информационные технологии проникают глубоко во все сферы. Конечно, мы очень хорошо знаем, что формирование цифровой экономики требует необходимой инфраструктуры, больших денег и рабочей силы. Но как бы это ни было тяжело, если мы не начнем эту работу сегодня, когда мы начнем?! Завтра будет поздно » [1].

Будущее любой страны - в образовании это наши молодежи и они должны применяйте на практике и добиваться высоких результатов.

Государственное и социальное управление, включая повсеместное внедрение цифровых технологий в образование, может резко повысить эффективность, образования и обучения. При этом развивающаяся экономика нашей страны, то есть цифровая экономика, - это не только вид деятельности, но и бизнес, производственные объекты, качественное образование и услуги. Термин «цифровой» означает активное использование информационных технологий во всех сферах. Если в простой экономике основным ресурсом

являются материальные блага, то в цифровой экономике это будет информация, которую можно обрабатывать и передавать.

Цель применения цифровых технологий в системе образования республики, выявить приоритеты развития образовательного процесса на основе анализа их возможностей, на основе анализа того, насколько цифровые технологии играют важную роль в образовании и как реализовать их, обогащенные аудио- и видеоматериалами, показать, что они быстрее доходят до ума учеников, а также лучше сохраняются в памяти. При выводе о формировании научно обоснованного подхода к внедрению цифровых технологий в образовании целесообразно использовать нормативные документы, изучение, систематизацию и обобщение существующей практики.

В нашей стране пандемия затронула систему образования, а также все сферы, включая массовый перевод детских садов, школ и вузов на онлайн-образование. Потому что в любом случае преподавание и обучение не должны прекращаться.

Как говорят наши ученые, если вы хотите вторгнуться в страну, прежде всего, вам нужно разрушить ее систему образования. В эпоху пандемии одни и те же цифровые технологии в онлайн-образовании прошли долгий путь в организации учебного процесса.

По данным ЮНЕСКО, 1,7 миллиарда учеников во всем мире потеряли свое традиционное чтение из-за приостановки занятий.

Согласно данным, сегодня только 60 процентов стран, закрывших учебные заведения из-за пандемии, перешли на полностью цифровое образование. В то время как некоторые международные эксперты утверждают, что переход к онлайн-образованию не завершен, этот процесс следует рассматривать как выход из проблемной ситуации, иначе качество образования снизится, в то время как другие признают, что началась новая эра для современного образования. Интеллектуалы в некоторых странах настаивают на использовании цифровых технологий при охвате дистанционного обучения.

У нас тоже невысокий уровень цифровых технологий и интернет-трафика. Это связано с тем, что Интернет-инфраструктура в удаленных районах развита недостаточно. Это может привести к снижению качества образования, как прогнозируют некоторые эксперты [2].

Неудивительно, что система образования сегодня погружена в цифровые технологии, поскольку это служит базой для серьезного анализа и педагогического обоснования всего того, что сегодня предлагается в информационном пространстве. [3]

5. Коротаева Ю.П., Степановой Г.С., Критской С.Л. Инструкция по применению классификации запасов месторождений, перспективных и прогнозных ресурсов нефти и горючих газов. – М.: 1984.( Korotaeva Yu.P., Stepanova G.S., Kritskaya S.L. Instructions for the application of the classification of reserves of deposits, prospective and predicted resources of oil and combustible gases. - M .: 1984.)

6. Савченко В.П. Геология нефти и газа Западной Сибири / А.Э. Конторович, И.И. Нестеров, Ф.К. Салманов и др. – М.: Недра, 1975. (Savchenko V.P. Geology of oil and gas of Western Siberia / A.E. Kontorovich, I.I. Nesterov, F.K. Salmanov et al. - M .: Nedra, 1975.)

7. Донцов К.М. Разработка нефтяных месторождений М.: Недра, 1977. - 360 с.( Dontsov K.M. Development of oil fields M .: Nedra, 1977. - 360 p.)

8. Желтов Ю.П. Разработка нефтяных месторождений. Недра ,1986, -333 стр. (Yu.P. Zheltov Development of oil fields. Nedra, 1986, -333 pp.)

9. Gutman I. S. Metodi podscheta zapasov nefti i gaza: Uchebnik dlya vuzov. – M.: Nedra, 1985. – 223 s.( Gutman I. S. Metodi podscheta zapasov nefti i gaza: Uchebnik dlya vuzov. - M .: Nedra, 1985 .-- 223 s)

# O'ZBEKISTON IQTISODIYOTI RIVOJLANISHIDA TURIZMNING AHAMIYATI

*Salimov Muxtor Ali Maxmayoqub o'g'li*
*Ulug'murodova Feruza Mardon qizi*
*Toshkent davlat pedagogika universiteti*
*"Iqtisodiy bilim asoslari o'qitish metodikasi"*
*yo'nalishi II-bosqich talabalari.*

***Annotatsiya:*** *Jamiyatdagi aholi ma'lum bir qatlamining turizm sohasi va uning turlari, respublikada turizmning faoliyati, undagi islohotlar to'g'risidagi ma'lumotlarga ega bo'lish, shu sohaning rivoji va kishilar ma'naviyatini yuksaltirishda bir vosita bo'lib xizmat qiladi.*

***Kirish so'zlar:*** *Turizm, turizm turlari, O'zbekistondagi turizm oqimi va undagi islohotlar, turizmdagi asosiy ko'rsatkichlar.*

***Аннотация:*** *Это инструмент для определенной части населения, позволяющий получить информацию об индустрии туризма и ее типах, деятельности в сфере туризма в стране, ее реформах, развитии этой отрасли и повышении морального духа людей.*

***Ключевые слова:*** *туризм, виды туризма, туристический поток и реформы в Узбекистане, ключевые показатели в туризме.*

***Abstract:*** *It is a tool for a certain segment of the population to have information about the tourism industry and its types, the activities of tourism in the country, its reforms, the development of this industry and raising the morale of the people. .*

***Keywords:*** *Tourism, types of tourism, the flow of tourism in Uzbekistan and its reforms, the main indicators of tourism.*

## KIRISH

Hozirgi zamonamizdagi iqtisodiyoti rivojlangan barcha davlatlarda har bir soha, tarmoq va yo'nalishlarga alohida e'tibor berilmoqda. Chunki, ular mamlakat iqtisodiyoti rivojlanishi, aholi turmush darajasini yaxshilanishi va boshqa bir qancha omillarga ma'lum bir ulushda hissa qo'shib, ta'sir ko'rsatmoqda.

Turizm sohasi xizmat ko'rsatish sohasini eng katta tarkibiy qismidir. Turizm - bu sayohat qilishning bir turi bo'lib, unda kishilar dam olish, biznes qilish, boshqa xalqlar madaniyatini o'rganish kabi boshqa maqsadlar uchun odatiy bo'lgan muhitdan tashqaridagi joylarga sayohat qilish tushuniladi. Hozirgi shiddatli zamonda turizmning bir qancha turlari mavjud.Jumladan, rekreatsion turizm, biznes turizm, ekskursiyaviy turizm, ekstremal turizm, madaniy va ma'rifiy turizm, VIP turizm, ya'ni qimmatli dam olish maskanlariga tashrif buyurish, ekoturizm , tog' turizmi, etnik turizm, dengiz turizmi va boshqalar. Turizmninmg har bir turidan o'ziga

yarasha shiddat zavqini, o'ziga ishonch hissini, jasorat va ma'naviyat kuchini, qiyinchiliklarni yengib o'tish va boshqa o'ta maroqli tarbiyaviy, ibratli his-tuyg'ularni olish imkoniyatiga ega bo'ladilar. Shu o'rinda ta'kidlash joizki, turizm mamlakatdagi bir qator mintaqalarning iqtisodiyoti va madaniyatiga faol ta'sir ko'rsatishdi. Masalan, turizmni faoliyat ko'rsatishi tizimining, sayyohlarga savdo, ijtimoiy-maishiy, madaniy, tibbiy xizmat ko'rsatishning rivojlanishi bilan yaqindan bog'liqdir.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Tadqiqot jarayonida ilmiy bilishning obyektivlik usulidan foydalanildi. Mazkur tadqiqot jarayonida O'zbekiston iqtisodiyoti rivojlanishida turizmning ahamiyati obyektiv ochib berildi. Bugungi kundagi turizmning rivojlantirish bosqichlari mantiqiy izchillik jihatdan tadqiq qilindi. Bugungi kunda Turizm sohasidagi qonunlar va Turistik xizmatlar uchun xarajatlar nomli qarorlar metodologik jihatdan olindi.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

Yurtimizda boy ma'naviy-madaniy merosi, turli-tuman tarixiy-arxeologik ob'yektlari qulay tabiiy-iqlim sharoiti,hududimizda har qanday landshaftlarini ko'rishimiz mumkin, islom dunyosida tan olingan allomalarning maqbaralari, tabbarruk qadamjolar ko'p. Ammo mamlakatimiz turizm sohasida ulkan salohiyatga ega bo'la turib, uzoq yillar bu imkoniyatdan to'liq va samarali foydalanilmadi. Prezidentimizning turizmga oid turli xil hujjatlar qabul qilingani davlatimizning turizm rivojiga yuksak e'tiboridan dalolat bo'ldi. Ushbu hujjatlar bilan sohada yig'ilib qolgan muommolarni hal etish, turizm salohiyatini oshirish bo'yicha ustuvor vazifalar belgilandi, ichki turizmni yanada rivojlantirishga ko'plab imtiyozlar, yengilliklar berildi. Shavkat Mirziyoyev turizmning iqtisodiyotdagi o'rnini alohida ta'kidlab, mamlakatimizda bu boradagi ahvol va sohani rivojlantirish bo'yicha ko'rilayotgan choralar samaradorligini birma-bir tahlil qildi. Turistlar yetarlicha sayohat qilish o'rniga ichki ishlar idoralarida sarson bo'layotgandi, ularga yetarlicha sharoit yaratilmayotgandi, "O'zbekiston havo yo'llari" sustkash edi,aeroportlarda eng kichik jihatlar turistlar kayfiyatiga salbiy ta'sir qilayotgan edi, mehmonxona soni kam edi va ko'rsatilayotgan xizmat a'lo darajada bo'lmayotganini, bir so'z bilan aytganda, turizm sohasida ulkan imkoniyatlar bo'lishiga qaramay, O'zbekistonning turizm infratuzilmasi, turizm xizmatlari sifati va uning darajasi globallashuvva keskin raqobat sharoitida zamonaviy talablarga mos kelmasligini Prezidentimiz tanqid qilib ularga tegishlicha vazifalar belgilagan edi. Bugungi kunda bularning samarasini ko'rayapmiz.

O'zbekistonda turizmga alohida e'tibor berilib, o'sib borish tendensiyalari amalga oshirilmoqda. Shu asosda, ziyorat turizmi, madaniy turizm, tibbiy turizm, gastronomik turizm, yoshlar turizmi, ekoturizm, etnik turizm, sport turizmi va boshqa turizm turlari o'z faoliyatini olib bormoqda. Madaniy va ziyorat turizmlarini rivojlanishida qadimiy tarixga ega bo'lgan Samarqand, Buxoro,Xiva, Shahrisabz kabi shaharlarimizdagi tarixiy obidalar, me'moriy, diniy va madaniy yodgorliklar hamda respublikamizdagi boshqa zamonaviy diqqatga sazovor joylar bilan tanishtirish orqali ularga madaniy-ma'rifiy ma'lumotlar berish asos bo'lib xizmat qilgan.

Respublikamizga kirib kelayotgan chet ellik turistlarning 76 foizi Buxoro , Samarqand, Xorazm va Toshkentga tashrif buyurishga qiziqsa , qolgan 24 foizi Jizzax, Qashqadaryo, Surxondaryo va Farg'ona vodiysi viloyatlariga sayohat qilishadi.

O'zbekistonga so'nggi 2020-yilda pandemiya sharoitida xorijiy davlatlardan turistik maqsadda tashrif buyurgan chet el fuqorolari soni 1,5 million kishini tashkil etdi. Ushbu ko'rsatgich 2019-yilga nisbatan 77,7 foizga kamaygan. Respublikamizga tashrif buyurgan xorijlik fuqorolarning asosiy safar maqsadlari qarindoshlarini yo'qlash bo'lib, 87,8 foizni tashkil etgan.Shu bilan birga , dam olish, davolanish , xizmat yuzasidan, o'qish uchun tashrif buyurganlar ham salmoqli qismni tashkil etadi.Ular quyidagi davlatlardan tashrif buyurishadi: Qozog'iston, Qirg'iziston, Tojikiston, Turkmaniston, Turkiya, Xitoy, Janubiy Koreya, Hindiston, Pokiston, Ukraina, Germaniya, AQSH, Yaponiya , Fransiya, Buyuk Britaniya, Isroil, Eron kabilardir. O'zbekistonda xorijiy sayyohlarning asosiy qismi chegaradosh qo'shni mamlakatlar hissasiga tog'ri keladi.

O'zbekistonga boshqa mamlakatlardan tashrif buyurgan sayyohlarning o'rtacha xarajati 2018-yildagi holat bo'yicha quyidagilarni tashkil etgan: Qozog'iston – 158,3 dollor; Qirg'iziston – 99,3 dollor; Tojikiston – 60,4 dollor; Turkmaniston – 104,6 dollor; Boshqa MDH mamlakatlari – 635,6 dollor; Uzoq xorijiy mamlakatlar – 709,4 dollor.

So'nggi yillarda turizm salohiyatini kompleks ravishda rivojlantirishda yo'naltirilgan ko'plab qarorlar, qonunlar , farmonlar , konsepsiyalar ishlab chiqilib amaliyotga joriy etilmoqda.Jumladan, O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2019-yil 5-yanvardagi PQ-5611-son " O'zbekiston Respublikasida turizmni jadal rivojlantirishga oid qo'shimcha chora tadbirlar to'g'risida "gi qarori, " Turizm to'g'risida "gi qonun yangi tahriri, O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2020-yil 13-avgustdagi PF-5781-son " O'zbekiston Respublikasida turizm sohasini yanada rivojlantirish chora-tadbirlari to'g'risida "gi Farmoni va boshqa shu kabi huquqiy

me'yoriy hujjatlar qabul qilingan.Shu bilan birga O'zbekitonda Yoshlar turizmini rivojlantirish konsepsiyasi ishlab chiqilgan bo'lib, shu asosda ishlangan loyihalarni amalga oshirish natijasida 2020-2025-yillarda mamlakatda yoshlar turizmini rivojlantirishga oid maqsadli ko'rsatgichlar belgilab olingan.Jumladan, xorijlik yosh sayyohlar soni 1,3 milliondan 2020-yilda 2,2 millionga, 2023-yilda 3,3 milionga, ichki turizm bo'rizm bo'yicha yosh sayyohlar sonini 8,1 milliondan 2020-yilda 10 millionga, 2023-yilda 13,6 millionga yetkazish, shular qatorida 2020-yilda 20 ta, 2023-yilda 60 ta xalqaro darajadagi tadbirlar o'tkazish rejalashtirilgan. O'zbekiston Prezidentining 2021-yil 9-fevraldagi "O'zbekiston Respublikasida ichki va ziyorat turizmini yanada rivojlantirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi farmoni ijrosi yuzasidan ziyorat turizmini rivojlantirish va yurtimizga xorijlik ziyoratchilarni jalb qilish bo'yicha qator ishlar amalga oshirilmoqda. Mazkur farmon bilan O'zbekistonning ziyorat turizm salohiyatini keng targ'ib qilish "B2B" uchrashuvlarini tashkil qilish va ziyorat turizmi yo'nalishidagi imkoniyatlarini xorijiy mamlakatimizdagi hamkorlarga yetkazishni maqsad qilgan. Quvonarlisi, o'z-o'zini band qiladigan shaxslar uchun faoliyat (ishlar, xizmatlar) turlari ro'yxatiga gid (gid-tarjimon), ekskursiya yetakchisi va yo'riqchi-yo'l boshlovchilar xizmatlari ham kiritildi; O'zbekiston fuqarolari uchun ichki sayohatlar 40 foizgacha arzonlashtirildi

Respublikamizda 2018-yilgi ma'lumotlarga ko'ra, turistik toifadagi avtotransport vositalari 133 taga, turopetatorlar esa 234 taga, sertifikatga ega bo'lgan gidlar soni 660 nafarga , oilaviy uy mehmonxonalar soni 81 tani , mehmonxonalar soni 914 tani tashkil etgan. Misol qilib aytish mumkinki, O'zbekiston Respublikasi Bosh vaziri o'rinbosari , Turizmni rivojlantirish davlat qo'mitasi raisi Aziz Abduhakimov tomonidan Xiva shaxrida bo'lib, "Hotel Zarafshon boutique" mehmonxonasining ochilish marosimida ishtirok etdi va 3 yulduzli "Sayid Islom Kho'ja" mehmonxonasiga ajrtatilgan subsidiya sertifikati topshirildi; turklar bilan hamkorlikda Farg'ona oliy turizm maktabi tashkil etilishi ko'zda tutilmoqda; 2021-2022 o'quv yilidan boshlab xorijiy tillar bo'yicha mutaxassis yetishtiruvchi oliy ta'lim muassasalarining 3-4 kurs talabalari uchun ziyorat turizmi fani bo'yicha o'quv dasturi ishlab chiqilib, joriy etiladi.Juda ko'p joylarda oilaviy mehmon uyi va hostel ochila boshladi, tematik restoranlar soni ortmoqda.

O'zbekistonda 2019-yil yakuni bo'yicha turizmning barcha sohasi doirasida xizmat ko'rsatishdan 1,3 milliard dollor mablag' tushgan.Ushbu ko'rsatkich 2018-yilga nisbatan 30 foizga ko'p.Shu o'rinda ta'kidlash kerakki, O'zbekiston turizmida 260 ming kishi faoliyat yuritmoqda. Aholining farovon yashashi, ehtiyojlarini qondirilishi, iqtisodiy, ijtimoiy, madaniy hayot kechirish darajasiga mamlakat hududiga kirib kelayotgan pul mablag'lari ham ahamiyatlidir.

## XULOSA VA TAKLIFLAR

Bugungi kunda mamlakat iqtisodiyotini rivojlanishi, aholini turmush kechirish sharoitlarini yaxshilanishida, xalqaro maydonga chiqishi va unda munosib o’rin egallashida barcha sohalar bilan bir qatorda turizm sohasini ham o’rni salmoqlidir.

Hozirda kishilar orasida turizmni keng targ’ib qilish maqsadida yurtimiz teleekranlarida O’zbekiston turizm salohiyatini, turli xil qadamjolarini, turistik maskanlarni, markazlarni, yurtimizning g’aroyib, afsonaviy joylarini kecha-yu kunduz targ’ib qiluvchi, sayohatga doir turli xil ko’rsatuvlar namoyish etilmoqda, turizmni rivojlantirish bo’yicha subsidiyalar va boshqa rag’batlantirish vositalari ham qo’llanilmoqda. Xorij davlatlardagi elchilar mamlakatimiz, milliy qadriyatlarimiz targ’ibotchilari bo’lishi, bunga chet eldagi vadandoshlarimiz ham hissa qo’shish zarur.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO’YXATI (REFERENCES)

1. Turizm sohasidagi qonunlar. www.Uzbekiston.travel
2. O’zbekiston Respublikasiga turistik maqsadlarga kelgan va ketgan shaxslar.25.01.2021.www.stat.uz
3. Po‘latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma’rifatga qo‘shgan xissasi.// “SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
4. Po‘latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
5. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
6. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san’atiga qo‘shgan hissasi. // “Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences” Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.
7. Turistik xizmatlar uchun xarajatlar. www. Kun.uz

# UZUMZORLAR VA MEVALI BOG‘LAR UCHUN YUQORI SAMARALI UNIVERSAL OSMA PURKAGICH

*Xalilov Muxtor Suvonovich,*
*Qarshi muxandislik- iqtisodiyot instituti*

**Annotatsiya:** *Maqolada muallif tomonidan mevali bog‘lar va uzumzorlarga kimyoviy ishlov beradigan universal osma purkagichining texnologik sxemasi loyihalangani va shu asosda kompyuterda AutoCAD dasturida konstruktorlik chizmalari va texnik hujjatlari, hamda uning sanoat namunasi ishlab chiqilganligi va fermer xo‘jaliklariga joriy etish bo‘yicha olib borilayotgan ishlar keltirilgan.*

***Tayanch so‘zlar***: *bog‘, purkagich, ishchi qism, ventilyator, g‘ildirak, kojux, aylanishlar soni, dastur, chizma, suyuqlik sarfi, ish unumi.*

**Аннотация:** *В статье приведена разработанная технологическая схема универсального навестного опрыскивателя для химической обработки плодовых садов и виноградников, разработаны конструктивные чертежи и техническая документация, а также приведен изготовленный промышленный образец опрыскивателя. Приведены проводимые работы по внедрению опрыскивателя в фермерских хозяйствах.*

***Ключевые слова***: *сад, опрыскиватель, рабочий орган, вентилятор, колесо, кожух, число оборотов, программа, чертежи, расход жидкости, производительность.*

**Abstract:** *The article presents the developed technological scheme of a universal sprayer for chemical treatment of orchards and vineyards, developed design drawings and technical documentation, as well as the manufactured industrial design of the sprayer. The ongoing work on the introduction of a sprayer in farms is given.*

***Key words:*** *words garden, sprayer, working tool, fan, wheel, casing, speed, program, drawings, fluid flow, productivity.*

## KIRISH

Qishloq xo‘jaligi mevali bog‘lari va uzumzorlarida maxsulotlar yetishtirishda yangi texnologiyalar va texnik vositalarni ishlab chiqarishga joriy qilish bilan jahon bozorida raqobatdosh bo‘lgan mahsulotlar hosildorligi va sifat ko‘rsatgichini oshirish muhim ahamiyatga egadir. Birlashgan millatlar tashkilotining oziq-ovqat va qishloq xo‘jaligi bo‘yicha qo‘mitasining bergan ma’lumotiga asosan qishloq xo‘jaligi o‘simliklariga zararkunanda va kassalliklarning keltiradigan zarari natijasida ulardan olinadigan hosildorlikni jahon miqyosida xar yili 20-25 foyizi nobud bo‘ladi [1].

Mevali bog'lar va uzumzorlarda maxsulotlar etishtirishda ularni zararkunanda va kasalliklariga qarshi kurash tadbiri purkagichlar yordamida bajariladi.

Yuqori samarali universal purkagichlarning texnologik ish jarayonini asoslashda biz zararkunandalarni yashash joyini asosiy omillardan biri deb oldik. Uzumzorlar va boshqa o'simliklar zararkunandalarini yashash joyi, ko'payishi va ularni ozuqlanishi ko'p yillik ilmiy tekshirishlar asosida olimlarimiz tomonidan o'rganilib, ular asosan o'simliklar barglarini tag (bargning ostki) qismlarida yashashi aniqlangan [2]. Demak, purkagich kimyoviy preparatni berilgan me'yorda zararkunandalarning yashash joyiga, ya'ni bargning pastki qismiga purkashi lozim.

**Tadqiqotning maqsadi.** Purkagichlarning texnologik ish jarayonini takomillashtirish orqali ularning sifat ko'rsatkichlarini, texnologik barqarorligini va ish unumdorligini yuqori bo'lishini hamda purkaladigan kimyoviy preparatni samaradorligini agrotexnik talablarga javob berishini ta'minlashdir.

**Tadqiqot uslubiyati.** Tadqiqot jarayonida purkagichni nazariy jihatdan asoslashda nazariy mexanika, matematik statistikaning qonun va qoidalari, eksperimentlarni matematik rejalashtirish va tenzometriya usullari hamda mavjud me'yoriy hujjatlarda va (O'zRH 63.06-98 va GOST 24055-80, TSt 63.02.2001, TSt 63.03.2001, RD Uz 63.03-98) belgilangan usullardan foydalanilgan [3].

**Tadqiqot natijalari.** Uzumzorlar va mevali bog'larga kimyoviy ishlov beruvchi purkagichlarning konstruksiyasi va texnologik ish jarayoni, ularni yaratish bo'yicha o'tkazilgan ilmiy-tadqiqotlar ishlarining taxlili va uzumzor hamda mevali daraxtlarning agrotexnikasini e'tiborga olgan holda takomillashgan purkagich ishlab chiqildi. Uning konstruksiyasiga O'zbekiston Respublikasi intelektual mulk agentligining № FAP 00857 foydali modelga patent olindi [4].

Purkagichning asosiy ish qismlaridan biri qilib markazdan qochma ventilyatorni uning texnologik sxemasiga kiritamiz. Markazdan qochma ventilyatorni havo oqimini kirish darchasidan surib ikki yon tomonga yo'naltiradigan qilib loyihalaymiz. Bu esa purkagichni bir o'tishda ikki tomonga ishlov berishini ta'minlaydi.

Echilishi lozim bo'lgan muammo shundan iboratki, yuqorida keltirilgan purkagichlarni texnologik ishlash jarayonini ilmiy asosida takomillashtirish bilan, ularning ish jarayonini sifat ko'rsatkichlarini, texnologik barqarorligi, ish unumdorligini yuqori bo'lishini va purkaladigan kimyoviy preparatni samaradorligini agrotexnik talablarga javob berishini ta'minlashdir.

Uzumzorlar va mevali bog'larga kimyoviy ishlov berish uchun takomillashtirilgan universal purkagich quyidagi qism va mexanizmlardan iborat (1-rasm): sig'im 1, rama 2, ventilyator kojuxi 3, ventilyator g'ildiragi 4, kojuxdagi

havo chiqish darchalari 5, havo kirish darchasi 6, ponasimon tasmali uzatma 7 va kardan vali 8 loyihalangan. Ramaga o‘rnatilgan ventilyator uning kojuxi 3 va unga o‘rnatilgan ish qismlar yangi texnologiyalar asosida loyihalanadi. G‘ildirakning geometrik o‘lchamlari
(diametri va balandligi) asosida kojux loyihalanib va unga asosan
ventilyator hosil qilgan havo oqimini teng ikkiga bo‘lib qarama-qarshi




1-sig‘im; 2-rama; 3- ventilyator kojuxi; 4-ventilyator g‘ildiragi;
5- kojuxdagi havo chiqish darchalari; 6- havo kirish darchasi;
7- ponasimon tasmali uzatma; 8-kardan val

**1-rasm. Taklif qilingan purkagichning texnologik sxemasi**

ikki tomonga yo‘naltiradigan qilib tayyorlangan.

Purkagich va unga o‘rnatiladigan markazdan qochma ventilyatorlarni yuqorida aniqlangan parametrlari asosida kompyuterda AutoCAD dasturida konstruktorlik chizmalari va texnik hujjatlari ishlab chiqildi.

YUqorida keltirilgan konstruktorlik chizmalari va texnik hujjatlari asosida universal osma purkagichni ishlab chiqildi (2-rasm). Universal osma purkagichi qo‘yidagicha ishlaydi: harakat traktorning (QOV) dan kardan val orqali purkagich valga, unga o‘rnatilgan katta shkiv orqali ponasimon tasmalar bilan valga o‘rnatilgan kichik shkivga va ventilyator g‘ildiragiga, hamda bir vaqtning o‘zida nasosga uzatiladi. Demak, purkagich ventilyator g‘ildiragi harakatlanishi natijasida hosil qilingan havo oqimiga raspilitellar tumansimon qilib purkagan ishchi suyuqlikni aralashtirib ishlov beriladigan ob’ektga yo‘naltirib, bog‘ va uzumzorlarga



**2-rasm. Plantatsiya qilib ekilgan bog'larga kimyoviy ishlov beruvchi ishchi qism o'rnatilgan universal osma purkagichning orqa tomonidan ko'rinishi**

kimyoviy ishlov beradi.

## XULOSA

Uzumzorlar va mevali bog'larga kimyoviy ishlov beradigan universal osma purkagichning sanoat namunalarini ishlab chiqildi va uni fermer xo'jaliklariga joriy etish lozim.

Ishlab chiqilgan universal osma purkagichining konstruksiyasi oddiy va tannarxi xorijiy davlatlardan keltirilayotgan shu turdagi texnik vositalarga nisbatan 2-3 barabar arzon bo'lib, purkagich texnik vositalarga qo'yilgan talablarga to'liq javob beradi. SHuning uchun ham, xozirgi paytda universal osma purkagichini o'zimizda ishlab chiqarish va uni fermer xo'jaliklariga tadbiq etish bo'yicha amaliy ishlar olib borilmoqda.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO'YXATI (REFERENCES)

1. Ochilov R.O., Bobobekob Q., Sagdullaev A., Po'latov Z., Ucharov A., Raxmatov A., Abrorov SH va boshqalar. Mevali daraxtlar zararkunandalari va kasalliklarini aniqlash hamda ularga qarshi kurash choralari. – Toshkent, Fan, 2010, – 60 b.
2. Xamraev A.SH., Hasanov B.A. Bog', tokzorlarning zarakunandalari, kasalliklar va ularga qarshi kurash tizimi. – Toshkent, 1995. – 125 b.
3. ГОСТ 53053-2008- Машины для защиты растений. Опрыскиватели. Методы испытаний. Москва.2009. 41 с.
4. Po'latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma'rifatga qo'shgan xissasi.// "SCIENCE AND EDUCATION" Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.

5. Po‘latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
6. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
7. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san’atiga qo‘shgan hissasi. // “Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences” Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.
8. O‘zR. FAP 00857 raqamli foydali model patenti. Qishloq xo‘jaligi o‘simliklariga kimyoviy ishlov berish purkagichi / Djuraev D., Ergashev A.CH. //2013, № 12. Byul. B 15.

# KASBIY FAOLIYATGA TAYYORLASH JARAYONIDA TALABALARNI TEXNIK TAFAKKURINI RIVOJLANTIRISH

***Qo'ziev Nodir Murodillaevich,***
***SHabarova Umida Normuminovna***
***Qarshi muhandislik-iqtisodiyot instituti***

***Annotatsiya:*** *Maqolada muallif oliy ta'lim muassasalarida bo'lajak muhandislarni kasbiy faoliyatga tayyorlash jarayonida shaxsning kasbiy rivojlanish usullarini o'rganish, xususan, bo'lajak muhandislar uchun kasbiy ahamiyatga ega fikrlash tarzini rivojlantirish imkoniyatlari tobora dolzarb bo'lganligi sababli o'rganib tahlil qilingan ma'lumotlarni keltirgan.*

***Tayanch so'zlar:*** *kasbiy, muhandis, faoliyat, texnik, tafakkur, intellekt, sifat*

***Аннотация:*** *В статье представлены данные, проанализированные автором в процессе подготовки будущих инженеров к профессиональной деятельности в высших учебных заведениях в связи с возрастающей значимостью возможностей изучения методов личностного развития, в частности, развития профессионально важного мышления у будущих инженеров.*

***Ключевые слова:*** *профессиональный, инженер, деятельность, технический, мышление, интеллект, качества*

***Abstract:*** *The article presents the data analyzed by the author in the process of preparing future engineers for professional activity in higher educational institutions in connection with the increasing importance of the possibilities of studying the methods of personal development, in particular, the development of professionally important thinking in future engineers.*

***Key words:*** *professional, engineer, technical activites, thinking, intelligence, quality.*

## KIRISH

Muhandisning kasbiy intellektual fazilatlariga va uning ijodiy qobiliyatlariga va jahonda ishlab chiqarish vositalarining tobora rivojlanib borayotgan bir paytda texnik murakkabligiga katta talablar qo'yadi. Texnik tafakkur yurita olish - muhandis fikrlashining kasbiy muhim sifatidir. Ushbu turdagi tafakkur qilish ko'nikmasining rivojlanishi hamda muhandisning kelajakdagi faoliyatidagi muvaffaqiyati ko'p jihatdan oliy ta'limda kasbiy tayyorgarlik bosqichidagi o'quv jarayonining sifati bilan belgilanadi. Xususan, rivojlangan mamlakatlar nufuzli ilmiy tadqiqot markazlarining P. Debrai-Retzen «Talented Student Teacher Model» (France), US «Merit» (USA)

kabi ta'lim tizimlarida bu borada samarali faoliyat olib borilmoqda. SHuning uchun texnika yo'nalish talabalarining kasbiy faoliyatga tayyorlashda texnik tafakkurini rivojlantirishning nostandart shakllari, metodlari va vositalaridan majmuaviy foydalanish muhim o'rin egallaydi.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Tadqiqot jarayonida ilmiy bilishning obyektivlik usulidan foydalanildi. Kasbiy faoliyatga tayyorlash jarayonida talabalarni texnik tafakkurini rivojlantirish bosqichlari obyektiv ochib berildi. Kasbiy faoliyatga tayyorlash jarayoni shakllanish davri tarix nuqatayi-nazaridan tahlil etildi. Ismailova Z.K., Khimmataliev D.O., Kuziyev N.M., Shabarova U.N., Almardonov O.M. ning "Formation of a system of methods of technical thinking future engineers" nomli ilmiy maqolasi mantiqiy izchillik jihatdan tadqiq qilindi.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

**Tadqiqotning maqsadi.** Texnika oliy ta'lim muassasalarida talabalarni kasbiy faoliyatga tayyorlash jarayonida texnik tafakkurni rivojlantirish metodikasini ishlab chiqishdir.

**Tadqiqot uslubiyati.** Tadqiqotni amalga oshirish va ilmiy-pedagogik xulosalarga kelishda nazariy-mantiqiy tahlil, taqqoslash, umumlashtirish, pedagogik tajriba o'tkazish, kuzatish, suhbat, so'rov, matematik-statistik tahlil singari ilmiy-tadqiqot metodlaridan foydalanilgan.

**Tadqiqotning vazifalari**:

texnik tafakkurlash haqidagi ilmiy g'oyalarni tahlil qilish va uni muhandisning kasbiy faoliyatidagi o'rni va ahamiyatini aniqlash;

oliy ta'limda qishloq xo'jaligi muhandislarini tayyorlayotgan ixtisosliklarda psixologik-pedagogik nazariya va amaliyotida talabalarning texnik tafakkurini rivojlantirish muammosining holatini tahlil qilish;

texnik tafakkurni rivojlantirishning ilmiy asoslangan usullarini tarkibiy tuzilishi va sifat xususiyatlariga muvofiq ravishda umumlashtirish hamda tizimlashtirish;

qishloq xo'jaligi muhandisligi yo'nalishi talabalarining texnik tafakkurini rivojlantirish modelini va uni amalga oshirish mexanizmini ishlab chiqish.

**Tadqiqot** natijalarining ilmiy va amaliy ahamiyati. Tadqiqot natijalarining ilmiy ahamiyati bo'lajak muhandislarning kasbiy faoliyatga tayyorlash jarayonida texnik tafakkurni rivojlantirishga yo'naltirilgan pedagogik shart-sharoitlarning aniqlanganligi; texnika sohasi ishlab chiqarish amaliyoti nuqtai nazaridan bo'lajak muhandislarni texnik tafakkurini rivojlantirish jarayonini matematik qonuniyatlar

asosida amalga oshirish usullari ishlab chiqilganligi va oliy ta'lim tizimida bo'lajak muhandislar uchun kasbiy masalalarni echishga qaratilgan «Texnika yo'nalishlari talabalari uchun transport vositalari tuzilishi va nazariyasi fanidan laboratoriya ishlarini bajarish» bo'yicha mobil ilova dasturi ishlab chiqilgan hamda amaliyotga tadbiq etilgan (№DGU07558 raqamli guvohnoma olingan 21.01.2020 y.) ligi bilan izohlanadi.

Tadqiqotning amaliy ahamiyati texnik tafakkurni rivojlantirishda innovatsion texnologiyalardan foydalanish metodikasining shakllantiril-ganligi, texnika yo'nalishidagi oliy ta'lim muassasalari talabalarining kasbiy faoliyatga tayyorlash jarayonida texnik tafakkurni rivojlantirishga imkon beruvchi «Texnika yo'nalishlari talabalarida texnik tafakkurni rivojlantirish» nomli o'quv qo'llanma ishlab chiqilganligi bilan belgilanadi.

Texnik tafakkurni rivojlantirishda avvalo ishni talaba bilish jarayonlari - sezgi, idrok, xotira, diqqat va tafakkurni faollashtirishga e'tibor qaratish va ta'limning ilg'or metodlaridan samarali foydalanish maqsadga muvofiq.

Bu jarayonda "Piktogramma" metodidan foydalanish, talabada texnik tafakkurni rivojlantirish uchun imkon yaratib beradi.

Piktogramma – **(**L.V.Zankov tomonidan qo'llangan). Talaba mavzu yuzasidan aniq so'zni rasmdagi tasvir orqali eslab qolishi kerak. Bunda u so'z va tasvir o'rtasidagi aloqani o'ylab topishi kerak, bu esa keyinchalik o'sha figurani qayta esga tushirishga yordam beradi.

Rasm va so'z o'rtasidagi assotsiativ aloqani shakllantirish jarayonida

talaba shunday mazmunli aloqalarni tanlaydiki, uning fikricha, bu rasmlar so'zni eslab qolish uchun yaroqli bo'ladi. SHuning uchun ham bu metod orqali fikrlash faoliyati xarakteri, tafakkurning rivojlanish imkonini beradi.

## XULOSA VA TAKLIFLAR

Texnika sohasidagi yo'nalishlarda muhandislarni o'qitishning an'anaviy jarayonida texnik tafakkurlashni rivojlantirish etarli darajada samarali emas. Uning rivojlanish darajasi dinamikasi talabalarni o'qitishning butun yillari davomida bir xilda bo'lib qolmasligi bilan tavsiflandi

Metodikaning mazmuni: talaba aniq bir texnikani qismlarini (yangi mavzu yuzasidan albatta) eslab qolib, o'zi mustaqil rasm - sxema chizadi. Bu chizilgan rasm yoki sxema keyinchalik so'zni-figurani esga tushirishga yordam berishi kerak. Alohida harf tavsiya etilmaydi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO'YXATI (REFERENCES)

1. Альтшуллер, Г. С. Найти идею: Введение в теорию решения

изобретательских задач [Текст] / Г. С. Альтшуллер. - Изд. 2-е, доп. - Новосибирск: Наука, 1991.-224 с.
2. Давлетшин М. Г. К вопросу о техническом мышлении / М. Г. Давлетшин // Материалы Всесоюзного симпозиума по проблемам мышления и общения. - Алма-Ата, 1973 - С.38-39.
3. Ismailova Z.K., Khimmataliev D.O., Kuziyev N.M., Shabarova U.N., Almardonov O.M. Formation of a system of methods of technical thinking future engineers ISSN-2394-5125 // Scopus- Journal of Critical Reviews Vol 7. Issue 5. 2020 P.787-794
4. Po‘latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma’rifatga qo‘shgan xissasi.// “SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
5. Po‘latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
6. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
7. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san’atiga qo‘shgan hissasi. // “Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences” Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.
8. Turdiev Sh.R., Shadiev R.D. Professional direction of the formation in students ability to innovative engineering. //European Science and Technology: 15th International scientific conference. Munich 2016.
9. Qo‘ziev N.M. Muxandis uchun muhim bo‘lgan kasbiy faoliyat tushunchasining nazariy tahlili // Mug‘allim ham uzliksiz bilimlindirio‘. Ilmiy-metodikalıq jurnal. 2019 -№2. B.98-103 85.
10. Qo‘ziev N.M. Transport vositalarining tuzilishi va nazariyasi fanidan laboratoriya ishlarini bajarish bo‘yicha dastur //№DGU 07558 Guvohnoma 21.01.2020 88.

# АЛЬБЕНДАЗОЛНИНГ ОЛИНИШИ, ТИББИЁТДАГИ АҲАМИЯТИ ВА ИШЛАТИЛИШИ

***Менглиев Мирпўлат Урозмаҳаммад ўғли***
***Гулистон давлат университети магистранти***
***e-mail:*** *mengliyev_m@mail.ru*

***Аннотация:*** *Ушбу ишда ҳозирги кунда тиббиётда кенг кўламда ишлатилаётган ва гелминтларга қарши юқори самарали бўлган Альбендазолнинг тиббиётдаги аҳамияти ва ишлатилиш соҳаси, шунингдек, қўлланилишидаги камчилиги (эрувчанлиги) ни яхшилаш йўллари ўрганилган. Унинг сувда ерувчанлигини яҳшилаш ва биологик фаоллигини ошириш мақсадида глицирризин кислота монокалийли тузи билан турли хил моляр нисбатдаги супрамолекуляр комплекслари олинди, олинган комплексларнинг сифат ва миқдор таркиби ўрганилди.*

***Калит сўзлар:*** *Альбендазол, антигелминт, супрамолекуляр комплекс, ИҚ-спектроскопия, Юқори самарали суюқлик хромотографияси (ЮССХ).*

**Abstract:** *This paper examines the importance and scope of Albendazole in medicine, which is widely used in medicine today and is highly effective against helminths, as well as ways to improve its deficiency (solubility) in application. In order to improve its water solubility and increase its biological activity, supramolecular complexes of different molar ratios were obtained with the monocallic salt of glycyrrhizinic acid, the qualitative and quantitative composition of the obtained complexes was studied.*

***Keywords:*** *Albendazole, anthelmintic, supramolecular complex, IR spectroscopy, HPLCH.*

## КИРИШ

Дунёнинг кам ривожланган айрим минтақаларида ичак гелминтлари тез-тез учрайди ва улар кўз, мушак ёки қон айланиш тизимини бузиши мумкин. Альбендазол (АБЗ) - бу бензимидазолдан олинган антигелминт дори, у кенг спектрли фаолиятга ва арзон нархга эга. У йигирма йилдан ортиқ вақт давомида нематодалар, метакестодлар ва гидатозалар каби одам ва ҳайвон гелминтларига қарши ишлатилган [1].

## АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДЛАР

Альбендазол (АБЗ) - бензимидазол гуруҳига кирувчи, антигелминт таъсирга эга кимёвий бирикма. Альбендазолнинг кимёвий тузилиши:




Одамлар ва ҳайвонларда гелмитозга қарши курашиш учун жуда катта миқдордаги фармакологик препаратлар тўплами кенг қўлланилади, улар орасида бензимидазол ҳосилалари (мебендазол, медамин, албендазол ва бошқалар) алоҳида ўрин тутади. Сўнгги пайтларда албендазол (метил - [5-(пропилтио) -1H-бензимидазол-2-ил] карбамат) ва унинг баъзи дозалаш шакллари (Зентел, Гелмадол, Немозол, Санохал) юқори терапевтик таъсири туфайли гелмитозни даволашда анча муваффақиятли ишлатилмоқда. [2].

АБЗ синтези 2-нитроанилинни 2-нитро-4-тиосианоанилин олиш учун хлор иштирокида тиосианланади, сўнгра 4-пропилтио -2-нитроанилин ҳосил қилиш учун н-пропанол ва н-пропилбромид билан алкилланади.




1-схема

4-пропилтио -2-нитроанилиндан 4-пропилтио-о-фенилендиаминни олиш учун сув иштирокида натрий водород сулфид билан нитро гуруҳдаги кислород камайтирилади. Ушбу диамин АБЗ ни олиш учун қўшимча равишда метил-N-сианокорбаматнинг натрий тузи билан реаксияга киришади.




2-схема

Ушбу синтез усули (2-схема) юқори рентабелликка эга, арзон нархлардаги барқарор жараён бўлиб, саноатда кенг қўлланилади[3].

Альбендазол антигелминт дори сифатида ишлатилади. У тўқима паразитларига, шу жумладан Ascaris lumbricoides, Trichuris trichiura, Enterobius vermicularis, Ancylostoma duodenale, Necator americanus, Strongyloides stercoralis, нематодлар: askariyaz, trichocefaloz, ankilostomioz, enterobioz, nonkatoroz,

toksokaroz, strongiloidiyoz, opistorxioz, giardiasis, mikrosporidioz (ва бошқалар) аломатларини даволаш учун қўлланилади.




3-схема

Альбендазолнинг асосий таъсир механизми б-тубулин полимеризациясини селектив равишда бостирилиши билан боғлиқ бўлиб, бу гелминтларнинг ичак тракти ҳужайраларининг ситоплазмик микротубулаларини йўқ қилишга олиб келади, глюкоза парчаланишини бостиради ва АТФ синтезини тўхтатади, юмалоқ куртларнинг мушак ҳужайраларида секретор гранулалар ва бошқа органоидларнинг ҳаракатини блоклайди ва уларни ўлдиради. Оғиз орқали қабул қилинганда албендазол ошқозон-ичак трактида ёмон сўрилади (5% дан кам), жигарда у асосий метаболитга айланади - албендазол II сулфоксид, у ҳам антигелминтик фаолликка эга.

Альбендазол қабул қилингандан сўнг албендазол сулфоксид (II), албендазол сулфон (III) (иккиламчи метаболит) ва бошқа оксидланган маҳсулотларга метаболланади (3-схема). Альбендазол гелминтлар, шу жумладан нематодалар, пестодалар ва трематодаларга қарши кенг таъсир доирасига эга. Шунинг учун у тиббиёт амалиётида муваффақиятли қўлланилади[4, 5].

## МУҲОКАМА ВА НАТИЖАЛАР

Шуни алоҳида таъкидлаб ўтиш зарурки, албендазол ва унинг ҳосилалари сувда ёмон эрийди, бу эса уларнинг биологик таъсирчанлигига салбий таъсир қилади. Шунинг учун унинг сувда эрувчан шаклларини олиш муҳим аҳамиятга эга ва долзарб мавзулардан ҳисобланади. Альбендазолнинг сувда ва физиологик муҳитда эрувчанлигини ва доривор модданинг токсик ва фармакологик хусусиятларини яхшилаш асосан уларнинг комплекслари ҳосил бўлишига асосланиб, сувда эрийдиган синтетик ёки табиий полимерлар, олиго- ва полисахаридлардан ва турли хил "меҳмон" - "мезбон" типидаги супрамолекуляр комплекслар ҳосил қилиши мумкин бўлган моддалардан фойдаланилган. Шу боис, ушбу ишда Альбендазолнинг сувда эрувчанлигини ошириш ва биологик мавжудлигини ошириш мақсадида альбендазолнинг

VOLUME 1 | ISSUE 2
ISSN 2181-1784
SJIF 2021= 5.423

глицирризин кислота монокалийли тузи билан супрамолекуляр комплекси олинди. Глицирризин кислота монокалийли тузининг ИҚ спектри олинди;

SHIMADZU




Олинган комплексларнинг айрим физик-кимёвий хоссалари ўрганилди. Супрамолекуляр комплекснинг сифат ва миқдор таркиби ИҚ-спектроскопия ва ЮССХ усулларида текширилди. Альбендазол ва Глицирризин кислота монокалийли тузи (1:20) ҳосил қилган супрамолекуляр комплекснинг ИҚ спектри:




Супрамолекуляр комплекснинг ЮССХ да олинган натижалар қуйидагича:




Бунда супрамолекуляр комплекс таркибидаги Альбендазол 8.316-8.441 мин. да, ГКМКТ эса 13.001-13.124 мин. оралиғида ажралиб чиққани кузатилди.

## ХУЛОСА

Альбендазол ва Глицирризин кислота монокалийли тузининг турли хил моляр нисбатдаги супрамолекуляр комплекслари олинди ва олинган комплексларнинг айрим физик-кимёвий хоссалари (эрувчанлиги, суюқланиш ҳарорати, қовушқоқлиги) ўрганилди. Олинган комплексларнинг сифат ва миқдор таркиби ИҚ ва ЮССХ усулларида ўрганилди.

## REFERENCES

1. Gyurik, R. J., Chow, A.W., Zaber, B., Brumer, E. L., Miller, J. A., Petka, L. A. and Parish, R. C., Metabolism of albendazole in cattle, sheep, rats, and mice. Drug Metabolism and Disposition, 9, pp. 503-508

2. Архипов И.А. Антигельминтики: фармакология и применение. М. 2009., 405 с.
3. Rane RA, Naithani S, Natiker RD, Verma S. A Process for Preparation of Albendazole. 2013 p. 43
4. Г.А. Душенко, И.Е. Михайлов, А.В. Казарникова, Е.Н. Пономарева “Квантово-химическое моделирование структуры и стереохимической нежесткости альбендазола”. Вестник южного научного центра Том 11, № 3, 2015, стр. 46–52
5. Миносян Б.А., Ивашев М.Н., Сергиенко А.В. Фармакодинамика альбендазола //Современные наукоемкие технологии №10, 2014. с. 77-78

# ABDURAHMON SAYYOH TOSHKANDIYNING AL-ISLOH JURNALIDA ILGARI SURGAN AXLOQIY FIKRLARI ("ME'YOR UL-AXLOQ" (AXLOQ ME'YORLARI) ASARI TASNIFIDA)

***Abrorxon Asatulloyevich Asatulloyev***
*Guliston davlat universiteti falsafa fani o'qituvchisi*
*abshah.uz1992@gmail.com (90 982-30-92)*

***Annotatsiya:*** *XX asr birinchi choragi Turkiston ijtimoiy hayotida jadidchilik harakati o'ziga xos mavqega ega bo'lgan. Jadidchilik harakatining g'oya va fikrlari XX asr 10-yillaridan so'ng "Al-Isloh", "Al-Izoh" jurnallarida o'z ifodasini topgan. "Al-Isloh" jurnali Turkiston xalqlari tarixining murakkab davrida nashr etilib turdi. Mazkur jurnalda milliy uyg'onish davri o'zbek adabiyoti namoyandalarining turli janrlarga oid asarlari bosilgan. Ularning aksariyati hamon adabiy jamoatchilik e'tiboridan chetda qolib kelmoqda. SHu bilan birga, jurnal sahifalarida ham bevosita, ham bilvosita adabiy-estetik fikrlar yuzasidan munozaralar bo'lgan. Bu qarashlarni tadqiq etish va ulardan chiqadigan xulosalarni umumlashtirish adabiyotshunosligimiz uchun muhim ahamiyatga molikdir. "Al-Isloh" sahifalarida yangi ijtimoiy voqelik sharoitida diniy arkonlar, aqidalar tahlil va talqin etildi, zarur o'rinlarda ularga isloh kiritish yuzasidan takliflar bildirildi. Natijada, mazkur nashrning diniy-ma'rifiy qarashlar rivojida ham muayyan ahamiyatga molik bo'lgani shubhasizdir. Bu jarayonni kuzatish ma'naviy – ruhiy tafakkurimizning tadrijini aniqlashga ko'maklashadi. Ushbu fikrlarning isboti o'laroq Abdurahmon Sayyoh Toshkandiyning "Me'yor ul-axloq" asari va undagi ilgari surilgan axloqiy g'oyalarning jurnalning ba'zi sonlarida nashr etib borilishi nihoyatda e'tiborlidir. Abdurahmon Sayyoh Toshkandiyning axloqiy, ma'rifiy va ijtimoiy-siyosiy mavzulardagi materiallari bugungi kunga qadar maxsus tadqiqot ob'ekti sifatida o'rganilgan emas.*

**Kalit so'zlar:** XX asr boshlari, Turkiston milliy matbuoti, "Me'yor ul-axloq", "al-Isloh", axloq, ma'rifat, ijtimoiy hayot, ma'rifatparvar.

# НРАВСТВЕННЫЕ МЫСЛИ АБДУРАХМАНА САЙЯ ТАШКЕНТА ПРОДУКТАЮТСЯ В ЖУРНАЛЕ AL-ISLAH(В КЛАССИФИКАЦИИ РАБОТЫ «МЕЪЁР УЛЬ-АХЛОК» (НРАВСТВЕННОСТЬ))

***Асатуллоев Аброрхон Асатуллоевич***
*Преподаватель философии в Гулистанском государственном университете*
*abshah.uz1992@gmail.com (90 982-30-92)*

***Аннотация:*** *В первой четверти XX века движение джадидов занимало особое место в общественной жизни Туркестана. Идеи и мысли движения джадидов публиковались в журналах «Аль-Ислах» и «Аль-Изох» после 10-х годов XX века. Журнал «Аль-Ислах» выходил в сложное время в истории народов Туркестана. В журнале представлены произведения узбекской*

*литературы разных жанров периода национального возрождения. Многие из них до сих пор остаются вне внимания литературной общественности. При этом на страницах журнала обсуждались как прямые, так и косвенные литературно-эстетические идеи. Изучение этих взглядов и обобщение сделанных из них выводов имеют большое значение для нашей литературы. На страницах «Аль-Ислах» в контексте новой социальной реальности были проанализированы и истолкованы религиозные принципы и верования, а при необходимости внесены предложения по их реформированию. В результате не вызывает сомнений, что это издание также сыграло важную роль в развитии религиозных и просветительских взглядов. Наблюдение за этим процессом помогает определить эволюцию нашего духовного мышления. В качестве доказательства этих идей примечательно то, что произведение Абдурахмана Сайёха Ташкенди «Ме'йор уль-ахлок» и изложенные в нем моральные идеи были опубликованы в некоторых номерах журнала. Материалы Абдурахмона Сайёха Ташкенди по моральным, просветительским и социально-политическим вопросам до сих пор не изучались как особый объект исследования.*

***Ключевые слова:*** *Начало XX века, туркестанская национальная пресса, «Мейор уль-ахлак», «аль-Ислах», нравственность, просвещение, общественная жизнь, просвещение.*

## MORAL THOUGHT OF ABDURAHMAN SAYA TASHKENT IN THE JOURNAL OF AL-ISLAH (IN THE WORK CLASSIFICATION “ME’YOR UL-AHLOK”)

***Asatulloev Abrorkhon Asatulloevich***
*Teacher of philosophy at Gulistan state university*
*abshah.uz1992@gmail.com (90 982-30-92)*

***Annotation:*** *In the first quarter of the twentieth century, the Jadid movement occupied a special place in the public life of Turkestan. The ideas and thoughts of the Jadid movement were published in the magazines "Al-Islah" and "Al-Izoh" after the 10s of the twentieth century. The magazine "Al-Islah" was published at a difficult time in the history of the peoples of Turkestan. The journal publishes works of Uzbek literature of various genres of the period of national revival. Many of them still remain outside the attention of the literary community. At the same time, both direct and indirect literary and aesthetic ideas were discussed on the pages of the magazine. Studying these views and generalizing the conclusions drawn from them are of great importance for our literature. On the pages of "Al-Islah" in the context of the new social reality, religious principles and beliefs were analyzed and interpreted, and, if necessary, proposals were made for their reform. As a result, there is no doubt that this publication also played an important role in the development of religious and*

*educational views. Observing this process helps determine the evolution of our spiritual thinking. As evidence of these ideas, it is noteworthy that the work of Abdurahman Sayyokh Tashkendi "Me'yor ul-ahlok" and the moral ideas outlined in it were published in some issues of the magazine. The materials of Abdurahmon Sayokh Tashkendi on moral, educational and socio-political issues have not yet been studied as a special object of research.*

***Key words:*** *The beginning of the twentieth century, the Turkestan national press, "Me'yor ul-ahlak", "al-Islah", morality, enlightenment, public life, enlightenment.*

## KIRISH

Mazkur tadqiqot jarayonida "Al-Isloh" jurnali jadidlarning "Oyna" jurnali kabi nufuzli jurnallari o'zaro tahlil qilib o'tiladi. Ushbu jurnal Abdurahmon Sayyoh va Munavvarqori Abdurashidxonovlar tashabbusi bilan 1915 yil 14–yanvarda Toshkent shahrining O'rda dahasida G.Y.YAkovlev tipo – litografiyasida dunyo yuzini ko'rdi. 1915 yilgi sonlari shu nashriyotda, 1916, 1917, 1918 yillari O.A.Porsev litografiyasida chop etildi. 1918 yilgi 5 soni Asqarxon Pahlavonov muharrirligida nashr qilingan. 1915, 1916, 1917 yildagilari har bir soni 32 sahifadan, 1918 yilgi sonlari 16 sahifadan iborat bo'lib, bir oyda ikki marta nashr etilgan.[1;32]

"Al–Isloh" jurnalining maqsad va vazifalari haqida jurnalning 1915 yilgi 2-sonida quyidagilar yozilgan:

"Isloh"i zamon musulmonlarga diniy va dunyoviy xizmat qiladurg'on majalladur. "Isloh" musulmonlarni Kitob va sunnat tarafiga chaqiradurgan majalladur.

"Isloh" musulmonlarni nomashru' ishlardan qutqaradurg'on majalladur.

"Isloh" musulmonlarni masalayi fiqh va e'tiqodi zaruriyatdan xabardor qiladurg'on majalladur".

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Tadqiqot jarayonida ilmiy bilishning obyektivlik usulidan foydalanildi. Abdurahmon Sayyoh Toshkandiyning Al-Isloh jurnalida ilgari surgan axloqiy fikrlari obyektiv ochib berildi. Sirojiddin Ahmedov, Munavvarqori Abdurashidxonovlarning asarlari mantiqiy izchillik jihatdan tadqiq qilindi. Mazkur tadqiqotning strukturasini tekshirish, bilimlarning tartibini aniqlash va "Al–Isloh" jurnalining tasnifini amalga oshirish alohida o'rin egallaydi.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

Mazkur jurnalda diniy – islomiy hamda dunyoviy mavzularga oid maqolalar nashr etilgan. Jurnalda Hamza, Saidahmad Vasliy, Kamiy, Sidqiy Xondayliqiy,

Is'hoqxon Ibrat, Tavallo, Mahmud Alizoda Toshkandiy, Abdurahmon Sayyoh, Zafarxon Javhariy, Bahriddin Azmiy, Mubashshirxon, Mulla Xolmuhammad To'raquli, Ibrohim Tohiriy, Said Ahror Maxzum, Ahmadxo'ja Eshon, Zuhriddin Eshonxon, Mulla Hoshim Hayratiy, SHamsiddin Xoib va boshqa ijodiy faoliyati shu paytgacha deyarli o'rganilmay kelgan ko'plab mualliflarning asarlari chop etilgan. Jurnal o'z nomi va maqsadidan kelib chiqqan holda diniy – dunyoviy islohotchilik yo'lini tutdi.

Xo'sh, jurnal muharriri Abdurahmon Sayyoh kim edi? "Abdurahmon Sayyoh ibn Hoji Muhammad Sodiqov (1879, Toshkent -1918, Qo'qon) – ma'rifatparvar, noshir. Arabiston, Turkiya, Hindiston, YAponiya mamlakatlariga sayohat qilgani uchun o'ziga "Sayyoh" taxallusini olgan. O'n yoshida ota–onasi, aka – singlisi bilan Makkaga ketadi, o'sha erda oila a'zolarining barchasidan ayriladi. Keyinchalik Hindistonning Rajpur shahriga kelib, 5-6 yil madrasada tahsil oladi. 1906 yil zargarlik buyumlari bilan savdo qilib, Xitoyga boradi. Xitoydan Manjuriya orqali Buxoroga kelmoqchi bo'ladi. Ammo Rossiya va YAponiya o'rtasida urush borayotgani sababliYAponiya hukumati uni Mukden shahrida hibsga oladi. Va Port–Artur shahrida saqlaydi. Urush tugagach, Gonkong orqali Hindistonning Kalkutta shahriga yuboriladi. U Bombey shahriga kelib, Rossiya bosh konsuliga murojaat qiladi. Hind, Xitoy, arab, fors, turk tillarini bilgani uchun 1907 yil konsulxonaga ishga olinadi. 1908 yil Toshkentga qaytib keladi va Turkiston harbiy okrugi shtabida ishlaydi".[2;428] SHu orada Munavvar qori Abdurashidxonov bilan do'stona munosabatda bo'lib, hamkorlikda "Al-Isloh" jurnalini chiqara boshlaydi. 1912-13 yillarda noshir va muallif sifatida islom odob-axloqi, muqaddas shaharlar tarixi, shuningdek, kezib chiqqan mamlakatlari haqida ko'plab sayohatnomalar chop ettirgan. U "Tarixi islom", "Tuhfat ul anom tarixi bayt ul-Harom", "Tarixi izolat ul-g'ayn an-qissat il-Zulqarnayn", "Tanvir ul-ahdoq fi makorim il-axloq", "Me'yor ul-axloq" kabi asarlar muallifidir. Hamda Hindistondan Faxriddin Roziyning "Tafsiri kabir" asarini keltirib nashr etgan.[3]

Jurnalning nashr etilishi va faoliyatida Abdurahmon Sayyoh Toshkandiyning o'rni muhimligini biz jurnalda nashr etilgan ba'zi maqolalarda ko'rishimiz mumkin. Jurnalning 1915 yil 1-sonida Kamiyning "Al-Isloh" deb nomlangan she'ri chop etilgan bo'lib, shoir bunday yozadi:

Sayyoh afandi nashri ko'rsatdi sa'yu g'ayrat,
Tokim zuhura keldi bu nav' yaxshi xizmat.
Necha adibi komil ham asru ham afozil,
YOrdamchisidur oning bo sidqi dil bahimmat.
Har kim taraqqiydin istar rivoji islom,
O'zi va otasig'a aning hazor rahmat.[4]

“Al-Isloh”ning 1917 yil 1-sonida Bahriddin Azmiyning “Tashakkur” sarlavhali she’ri bosildi. Jurnalning isloh etishini, va ma’rifat targ‘ibotchisi bo‘lishini istab, u bunday yozadi:

Muddate biz ixtilof ila yasharduk subhu shom,
Ixtilof ila qorishqon shayxu mulla o‘zgacha.
O‘zgalar jurnolu ro‘znoma rivojin istasa,
Biz etarduk necha yuz g‘avg‘oni barpo o‘zgacha.
SHukri sadki ushbu dam topduk nishoni ittihod,
CHunki ul Sayyoh afandi etdi ifsho o‘zgacha.[5]

Demak jurnalning faoliyatida Abdurahmon Sayyohning o‘rnini shu kabi bir qator she’riy misralarda ko‘rishimiz mumkin.

Ta’kidlash kerakki, milliy uyg‘onish davri ulamolari yosh avlodga “ma’ruf hadis kitoblari va islom ulamolari asarlari” asosida ta’lim berishga katta xizmat qilgan. Jurnal muharriri Abdurahmon Sayyoh asarlari ayni shu jihatdan ham ahamiyatlidir. Sayyoh asarlari qanday asarlar edi? “Tuhfat ul anom tarixi bayt ul-Harom” asarida Makkai mukarramaning tarixi, geografik iqlimi, islom ma’rifati va madaniyati rivojida tutgan o‘rni masalalari qalamga olingan. Musulmon olamining XX asr boshidagi qoloqlik girdobiga tushishi sabablari ochib berilgan. “Me’yor ul-axloq” asari odob-axloqqa bag‘ishlangan bo‘lib, “Al-Isloh” ma’lumoticha, ikki bo‘limdan iborat. Har bir bo‘lim ettitadan bobga ajratilgan.

Birinchi bo‘limdagi boblar:

1. Axloqning insonlarga xosligi.
2. Axloqning buyukligi.
3. Axloqning mafhumi.
4.Axloqning fazilati.
5. Axloqning yomonligi.
6. Axloqning yomonlik ta’sirida buzilishi.
7. YAxshi ahloqning ijro etuvi va yomon axloqning yo‘qolishi.

“Tarixi islom” asarida islom dini tarixi, payg‘ambarlar haqida ma’lumot, islom dini haqidagi rivoyatlar bayon qilinadi. Jurnalda yozilishicha, “Tanvir ul-ahdoq fi makorim il-axloq” asari odob-axloq masalalariga bag‘ishlangan bo‘lib, Turkiston shevasida, o‘zbekcha. Ushbu risolada ma’rifat va axloq uyg‘unligi hayotiy misollar asosida ochib berilgan. Odamlarning madaniyat, tijorat va boshqa ishlarida zarur qo‘llanma hisoblangan. “Tarixi izolat ul-g‘ayn an-qissat il-Zulqarnayn” Iskandar Zulqarnaynning hayoti haqida, uning YA’juj –ma’jujlarga qarshi kurashi, ulardan himoyalanishi uchun qurdirgan devori tarixiga bag‘ishlangan asar. Bulardan tashqari, jurnalda Abdurahmon Sayyoh Faxriddin Roziyning “Tafsiri kabir” asarini turkchaga

tarjima qilib, nashr ettirgan. Unda o‘rganilishi muhim bo‘lgan oltmishta ilmni sanab o‘tadi.[6]

Abdurahmon Sayyohning ta’kidlashicha jurnalning har bir sonida birinchi yoki oxirgi sahifalarda “Isloh” kutubxonasi haqida ma’lumot berilgan. Unda jadid adiblari va shoirlarining asarlari, Qur’oni karim, “ma’ruf hadis kitoblar va islom ulamolari asarlari” mohiyati haqidagi fikrlarni o‘qish mumkin. Kutubxonada maktab va madrasalarga zarur bo‘lgan qog‘oz-qalamgacha bo‘lgan. Kutubxona o‘z davrida katta shuhrat qozongan.

Jurnal mushtariylarining kutubxonadan mamnun ekanlari izhoriga bag‘ishlangan maktublari shundan dalolat beradi. Jurnal faoliyati mustamlaka ma’muriyati xizmatining muntazam nazoratida bo‘lgan.[7;5] Buning natijasida jurnal va uning tahrir hay’ati qoralangan. Binobarin, “Al-Isloh” jurnaliga sho‘ro mafkurasi nuqtai nazaridan baho berilishi ilmiy xolislikka muvofiq emas. Hukmron mafkura ta’sirida hatto Abdulla Avloniy va CHo‘lpon ham jurnal va noshiri Abdurahmon Sayyoh haqida haqiqatga zid fikrlarni aytishga majbur bo‘lgan edi:

“Bu jurnal eski hukumat ayg‘oqchisi hamda Turkistonda bobiy mazhabining boniysi bo‘lgan Abdurahmon Sayyoh tomonidan chiqarilib, bir qancha davom etib to‘xtadi...”[8;16]

Aslida – chi? Aslida ham bu jurnal “qora guruh” faoliyatining mahsuli edimi? Masalaga xolis yondashuv boshqacha xulosa chiqarish imkonini beradi. “Al-Isloh”ni yangicha ko‘z qarash asosida o‘rganish natijalari Avloniy va CHo‘lpon fikrlarining hukmron mafkura talabini ifoda etganini ko‘rsatadi. Binobarin, jurnal muharriri Abdurahmon Sayyoh va barcha mualliflar bobiy mazhabining Turkistonga kirib kelishiga qarshi chiqib, jurnalning bir necha sonlarida tanqidiy maqolalar chop ettirganlar. Jumladan, “Turkistonda bobiylar”, “Umum ulamolarning tavajjuhlarina jalb etadurg‘on xabarlar” shunday maqolalardan edi. Fikrimiz dalili uchun quyidagi jumlani keltiramiz:

“Bobiy mazhabi Turkistonga kirub keluvidin choralar izlanmasa g‘arib, avomlarimizning tezlik ila bobiy mazhabina kirub ketuvlari shubhasizdir... bunlar din buzg‘uvchilar emishlar...”[9] deya kuyinib yozadi tahririyat a’zolari.

Abdurahmon Sayyoh o‘z asarlaridan parchalarni jurnal nashrlarida nashr etar ekan xalqqa tushunarli bo‘lishi uchun soddalashtirb tushuntirishga harakat qiladi. Abdurahmon Sayyoh qalamiga mansub asarlardan “Me’yor ul-axloq” asari o‘rta asrlarda yashab o‘tgan islom olamining yirik allomalari ilgari surgan g‘oyalar asosida yozilgan bo‘lib, odob-axloqqa oiddir. Mazkur asarlarda muallif axloqning mohiyati xususida fikr yuritar ekan avvalo Qur’oni karim, hadisi sharif hamda imom G‘azzoliy, Faxriddin Roziy kabi allomalar asarlariga ishora qiladi. Asarda muallif tomonidan

an’anaviy musulmon odob-axloq masalalariga yangicha yondashuvlarning bildirilishi alohida ahamiyatga ega.

“Me’yor ul-axloq” asari 1912 yil(hijriy 1330yil)da Toshkentda G‘ulom Hasan Orifjonov matbaasida toshbosma uslubida chop etilgan. Kitob ikki qism (hissa)dan iborat bo‘lib, har ikki qismi ettitadan bobni o‘z ichiga olgan. Kitobning birinchi qismi asosan axloqning nazariy masalalariga bag‘ishlangan. Kitobning ikkinchi qismi esa, axloqning amaliy masalalariga bag‘ishlangan bo‘lib, unda inson axloqi va axloqning ijobiy hamda salbiy kategoriyalariga misollar asosida tavsiflar berilgan.

Kitob so‘ngida inson axloqi va ruhiyati uchun xos bo‘lgan o‘ttiz ikkita xislat tavsiflangan. Unda islomiy an’analardan kelib chiqqan holda ibodat, taqvo, shukr, duo, sabr kabi tushunchalarga izoh berish bilan birga, inson axloqining muhim sifatlari bo‘lgan adab, afu, shafqat, sahovat va ehson, tavoze’ va ehtirom, shijoat, diyonat, vafo, sodiqlik kabi kategoriyalarni tahlil qiladi. Kitob so‘ngida berilgan ma’lumotga qaraganda, Abdurahmon Sayyoh “Me’yor ul-axloq” asarining uchinchi va to‘rtinchi qismlarini ham nashrga tayyorlagan.

Asarda islom olamida o‘tgan buyuk allomalarning fikrlari bilan birga ularga sodda sharhlar berib borilgan. Misol uchun quyida shunday deyiladi:

Imom G‘azzoliy axloq ilmini tib ilmiga qiyos qilib shunday deganlar: “Badan sihat-salomatligi muhofazasi uchun tib qoidalariga rioyat qilish va kasallik yuz berganda tabiblarga murojaat qilish lozim. SHuningdek, ma’naviy hayotiylik muhofazasi uchun ham axloq ilmi ta’limi mutaxassisiga murojaat qilmoqlik lozim va vojibdir. Badandagi jismoniy kasallik shubhasiz uning halokatiga olib keladi. Va ma’naviy kasallik – axloqsizlik ham ma’naviy hayotning halokatiga sabab bo‘ladi”.

Jismoniy kasallik inson hayotini nihoyasiga etkazar ekan, kishilar e’tiborli bo‘ladilar va tabiblarga borib muolaja oladilar. SHunday ekan, ma’naviy kasallik ham ma’naviy hayotni yo‘qlikka olib kelishini anglagan holda axloq ilmiga e’tibor qaratishlari lozim.

Inson ikki narsaning majmuidan iboratdir. Ularning birinchisi jism bo‘lsa, ikkinchisi ruh, uni nafs ham deydilar. Jismni ko‘z bilan ko‘rsa, qo‘l bilan ushlasa bo‘ladi. Ruhni esa zohiran his etib bo‘lmaydi. Balki, aql bilan uning siyratiga qarab topish mumkin. SHu sabab ko‘z va ko‘rish kabi zohiriy sifatlar inson jismiga taalluqlidir. Ammo, fe’l-atvor, amallar va odatlar ruhga xos hislatlardirki, ular insonning botiniy surati ko‘zgusidir. Toki, insonning barcha a’zolari mutanosib va barobar bo‘lmas ekan zohiriy husn mukammal bo‘lmaydi. SHundan qiyos qilib aytish mumkinki, insonning fe’l-atvor va hatti-harakatlari me’yorida bo‘lmasa uning botiniy husni mukammal bo‘lmaydi. YOki aytish mumkinki, u insonning ahloqi etuk bo‘lmaydi.

Zohiriy suvratni “xalq” (“fatha” bilan) va botiniy suvratni “xulq” (“zamma” bilan) deyiladi. Odatda falon shaxs xushxalq va xushxulqdir deb – aytadilar. Bu gapni

aytishdan maqsad u kishining ham zohiriy va ham botiniy husni orastaligi, bekamu-ko‘stligidir.

“Axloq” xulqning ko‘pligidir. Forsiy tilida “xulq” so‘zi o‘rnida uning ko‘pligi “axloq” lafzini qo‘llaydilar.

Xulq inson nafsini aniqrog‘i uning ichki dunyosini davolovchi sifatlardan biridir. Undan insonda taammul ya’ni fikrlash, mulohaza qilish holati sodir bo‘ladi. Agar kishida shunday holat bo‘lsa, u aqlli va maqtovga loyiqdir. Bas bu sifatni chiroyli xulq yoki xushxulq deyiladi. Agar hatti-harakatda salbiy holat yuz bersa uni badxulq deyiladi.

## XULOSA VA TAKLIFLAR

Toshkandiy insoniylik sharafi, qiymati, shaxs kamoloti xususida yozar ekan, nafs va ruh tasvirlariga alohida e’tibor qaratadi. Ayniqsa, ma’rifatparvarning ushbu asarida ruhning maqom va darajalari, nafs martabalari chuqur yoritilganki, ularni o‘rganish biz yoshlarning ta’lim tarbiyamiz uchun foydadan xoli bo‘lmaydi, deb o‘ylaymiz, chunki ruhiyati sog‘lom yoshlargina buyuk kelajak poydevorlari bo‘la olishadi.

SHuni unutmaslik kerakki, xulq faqat ish harakatnigina ifodalamaydi. Balki, nafsga xos sifatlardan birining ham nomidir. Masalan, ba’zi insonlar sahovat xulqiga ega bo‘ladilar. Garchi, ularning holati yo‘qchilik sababi bilan uzrli bo‘lsa ham. Ba’zi insonlar esa, bahillik xulqiga ega bo‘ladilar.[10;22]

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO’YXATI (REFERENCES)

1. Sirojiddin Ahmedov. Munavvarqori Abdurashidxonov. Tanlangan asarlar. T.: Ma’naviyat, 2003. -B. 197 ( Sirojiddin Akhmedov. Munavvarkori Abdurashidkhonov. Selected works. T.: Spirituality, 2003. P. 197.)
2. Ahmedov S. Sayyoh. O‘zbekston milliy ensiklopediyasi .7-tom.- B. 704. (Akhmedov S. Sayyokh. National Encyclopedia of Uzbekistan. Volume 7. P. 704.)
3. Al-Isloh, 1915, 11-12-14 sonlarida “YAngi asarlar” ruknida tanishtirib borilgan.( Al-Islah, 1915, 11-12-14, presented in the column "New Works".)
4. Al-Isloh, 1915, 1-son.( Al-Islah, 1915, 1-issue)
5. Al-Isloh,1917, 1-son.( Al-Islah, 1917, 1-issue)
6. Al -Isloh, 1915, 17-sonida e’lon qilingan.( Published in Al-Islah, 1915, №17.)
7. O‘zbekiston Respublikasi Markaziy Davlat arxivi. 461-fond , 1-ro‘yxat, 1784-ish, varaq 120.
8. Po‘latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma’rifatga qo‘shgan xissasi.// “SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
9. Po‘latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.

10.Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
11.Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san’atiga qo‘shgan hissasi. // “Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences” Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.
12. Abdulla Avloniy. Burung‘i o‘zbek vaqtli matbuotining tarixi. Milliy uyg‘onish va filologiya masalalari. (Nashrga tayyorlovchi SHuhrat Rizaev.) T.: Universitet, 1993;(Abdullah Avloni. History of the former Uzbek periodicals. Problems of national awakening and philology. (Prepared by Shukhrat Rizaev.) T .: University, 1993;)
13. Al-Isloh, 1915, 16-son.( Al-Islah, 1915, 16-issue)
14. عبدالرحمان سیاح تاشکندی– معیار الاخلاق. غلام حسن آرفجانوف. متبعی. تاشکند. س ۱۹۱۲- ۱۷۰(Abdurahman Sayokh Tashkandi. Meyar ul-ahlak. Gulom Hasan Orufjonov. Tashkent, 1912 y. p. 170.)
15. Abrorkhon Asatulloev, Kendjaev Shavkatdjon, Ravshanova Gulkhayo. In the twentieth century, Turkestan national media outreach ideas published by Abdurakhmon Sayyoh Tashkendy, entitled "Rule of Law". International journal of advanced science and technology. 2020, vol. 29, № 5. Pp. 1781-1784 http://sersc.org/journals/index.php/IJAST/issue/view/274

# COMPLETION OF THE COURSE PROJECT ON THE SUBJECT "MACHINE DETAILS"

***Nazarov Asror Allanazarovich***
*Karshi Engeneering Economical Institute*

***Abstract:*** *As noted above, the task of training specialists in the professional activity of innovative engineering can be solved on the basis of modern methodological approaches and educational methods, which have recently been achieved on the basis of universal education of Sciences. This is done visually and efficiently, in particular, in the process of completing the course project on the subject of "machine details".*

***Key words:*** *machine details, veer, veer technology, technical literature, analyze foreign scientific, development of project.*

***Аннотация:*** *Как отмечалось выше, задача подготовки специалистов для профессиональной деятельности в области инновационной инженерии может быть решена на основе современных методических подходов и методов обучения, которые в последнее время были реализованы на базе всеобщего образования наук. Делается это наглядно и качественно, в частности, в процессе выполнения курсового проекта по теме «Детали машин».*

***Ключевые слова:*** *детали станков, вэр, вэр-технология, техническая литература, анализировать зарубежную науку, разработку проекта.*

***Annotatsiya:*** *Mazkur tadqiqot jarayonida innovatsion muhandislik kasbiy faoliyatida mutaxassislarni tayyorlash vazifasini amalga oshirish, hamda fanlar umumta'lim asosida erishilgan zamonaviy uslubiy yondashuvlar va ta'lim usullari asosida hal qilish mumkin. Bu "mashina detallari" fanidan kurs loyihasini bajarish jarayonida foydali va samarali amalga oshiriladi.*

***Kalit so'zlar:*** *mashina detallari, veer, veer texnologiyasi, texnik adabiyotlar, chet el ilmiy tahlilini o'tkazish, loyihani ishlab chiqish.*

## INTRODUCTION

The methodologies we offer 5320300-technological machines and equipment will contribute to the development of the following skills from DTS and qualification requirements to the professional activities of bachelors in the field of Education:

**from professional requirements:**

**Design and construction activities:**

- development of project and program documentation;
- formation of skills for determining the working parameters and working capacity of technological machines and equipment;

- develop the skills of applying modern paradigms and methodologies, instrumental and computational tools in practice in accordance with the specialization of preparationtiradi.

The course project is designed to strengthen, systematize, generalize the knowledge gained by the students during lectures, laboratory and practical classes, to formulate skills, qualifications and necessary competences, and to use them for the complex solution of professional issues in the professional activity of innovative engineering. The implementation of the course project is one of the main and compulsory forms of education in the general professional disciplines, it trains creative technical thinking, intellectual labor culture, teaches independent work in the educational sphere. It is precisely in the execution of the course project that the main element of the creative approach - the activity is involved. This is exactly the subject of the science of" machine details " - a science of extensive coverage analysis, synthesis and general law of machine design, since it allows the creative application of knowledge in the process of solving unfamiliar issues.

## REFERENCES AND METHODS

The objective method of scientific knowledge was used in the research process. Completion of the course project on the subject "machine details" issues the lens was exposed. Nazarov A.A. The article "Methods of implementation of the course project from machine parts in the preparation of students for innovative engineering activities" was studied in a logical sequence. In the course of the research, the state educational standards of continuing education were methodologically obtained.

## DISCUSSION AND RESULTS

It is known that the course project is regarded as an integral part of the learning process and it performs three inseparable functions: didactic, developmental and educational. The didactic function of the educator-the future innovation in the students is manifested in the formation of skills and skills of obtaining complex echa of professional issues in engineering activities, the application of knowledge. Developing function-develop creative potential in successful implementation of future innovation engineering activities in students, as well as the ability of future engineer to design, analyze and synthesize technical thinking, spatial imagination and machine details. Educational function-develop the ability to work in a culture of intelligent labor, in a team, in a variety of tasks, including leadership positions, take a responsible decision independently and protect it on the basis of arguments and evidencetiradi.

5320300 in the subject of" machine details " -a system of assignments for the implementation of the course project for students of the educational direction of

technological machines and equipment, and the sequence of their solution is presented in the appendix 15.

In our research work, 5320300-technological machines and equipment direction of education in order to develop certain skills related to research, design, use and service, production-technological and organizational-managerial activities, presented in the DTS and qualification requirements, we developed the methodology of course project implementation on the subject of" machine details "in support of" Veer " (Elpigich) technology from innovative educational technologies.

Description of the technology **"Veer".** This technology is complex and multifaceted, aimed at studying problematic topics.

The essence of technology is that the bunda is given a single piece of information on different branches of the subject. For example, pros and cons, advantages and disadvantages, benefits and losses are determined.

This interactive technology allows students to successfully develop critical, analytical and clear logical thinking, as well as to express their ideas, thoughts in written and oral form in a concise manner, as well as to protect it.

- The technology "Veer" is aimed at the active work of small groups, each participant and groups in general, which discuss some branches of the general topic.
- The technology "Veer" is at different stages of studying the subject:
- in the beginning - free activation of their knowledge;
- in the process of studying the subject - deep knowledge and understanding of its basics;
- at the stage of completion - the acquired knowledge can be applied in order.

Basic concepts that you will encounter in Veer technology:

With the aspect (point of view), the subject, phenomenon, concept are checked.

Advantage-superiority in comparison with something, privilege.

Virtue is a positive quality.

Defect-imperfection, inconsistency with rules, criteria.

In addition to education, the technology "Veer" has an educational character:

- skill of working in teams, groups;
- skill to discuss problems, situations from different perspectives;
- ability to find compromising decisions;
- respect for the opinion of others;
- kindness;
- creative approach to work;
- activity;

- ability to concentrate attention on the problem also allows the formation of such qualities as mastery [33, 45-p. ].

The course project is carried out by the students themselves independently, individually, in consultation with the leader, based on the assignment given on the option. In the course of the course project, students: Higher Mathematics, Physics, Theoretical mechanics, Informatics and Information Technology Sciences in mathematical and Natural Sciences; performs in general scientific disciplines: Materials Science and construction materials technology, material resistance, drawing geometrics and engineering graphics, machine theory and engineering, self-reliance on the knowledge and skills acquired in the subjects of standardization and technical measurements.

Based on Veer technology, depending on the number of students in the group, it is divided into several subgroups and divided into separate sections in the assignment of the course project into small groups. In addition to the individual implementation of the course project, students conduct research on the topic chosen in small groups.

In the group we divide 27 students into 9 subgroups. In each small group, 3 students are a team and work on their own assignment. At the end of the semester, before the defense of the course project, each small group gives a presentation on the results of the assignment given to them. The materials of the presentation will be discussed with the participation of the students of the group. Students who actively participate are encouraged. Each section, which must be completed on the assignment of the course project, is distributed in groups. For example, let the group have the task of completing the project on the topic "design of a conveyor belt with a two-stage cylindrical wheel reducer". The course project requires the effective use of scientific, educational, educational-methodical tools, modern programs of Information Technologies, advanced foreign experience.

***The first group*** carries out research in accordance with the results of the analysis of the schemes given in the assignment, the study of conditional marking in the kinematic and technological schemes of the Lent conveer proceedings on the basis of the relevant regulations and structural normative documents, the thorough study of the mode of operation of the proceedings, the choice of electrodvigatel, the.

***The second group*** is engaged in the design and verification calculations of the mechanical transmission of the open type in the structure of the institution. Each subgroup can receive the results of calculations in the previous sections from the calculations of one of the optional group members in the process of completing the

task. During the semester, students also perform their individual assignments in parallel.

Due to the conditions of operation, mechanical transmission can be in an open or closed form. The open type mechanical extension type can be optional chervyakli, gear, chain, belt and other round, as shown in the instruction. The students of this group will conduct research on the types, function, advantages and disadvantages of open transmission, materials used in their preparation, as well as checking their consistency, comparing the computational values according to the standard, making the most appropriate decisions, that is, choosing the type of material with high efficiency and quality, depending on the working conditions.

Given that mechanical transmissions running in an open form do not have a constant lubrication system, the materials are checked for heat resistance, brittleness, vibration, bikrity, reliability and durability. Students will analyze local and foreign literature in the course of their research and choose material based on industry standards. On account of increasing the quality of the materials, they will learn to create structures that meet the modern requirements of the technological equipment being designed, taking into account the operational requirements, providing for the compactness of the dimensions of the bill of lading, long-term performance, and will develop specific proposals in this regard.

***The third group*** will carry out research on the design and verification work of the closed transmission within the institution. Studies the types, function, place of use, advantages and disadvantages of closed joints, the materials used in their preparation, the causes of their failure, the methods of eliminating defects and other related materials. They give their proposals on studying the assignment, connecting them to their chosen specialists, searching for problematic situations, finding modern and fast solutions to the problem-solving.

***The fourth group*** studies the types of Valence valves, their materials, design and inspection calculations, formation of Valence construction, calculation and design methods of Valence, as well as the requirements for them. The use of foreign literature in the formation of the design of shafts, the analysis of problems associated with shafts and arrows in production, the search for, the analysis of scientific research work carried out in this area, the compilation of casings on the subject are required. In addition, it will be desirable to carry out work on the automation of the process of designing shafts and arrows.

***The fifth group*** studies the work that will be carried out in the first and second stage of laying the details of the reducer in the drafting proceedings in a sketch. Here, based on the values obtained as a result of the design calculations, the initial sketches

are drawn consecutively, depending on the location of the reducer details on the millimeter in the A1 physique. All the details are made and drawn according to the standard. Dimensions, permissible and put are laid down according to the relevant norms. Students are required to thoroughly analyze textbooks, manuals, relevant normative documents, foreign experiences and literature, scientific research.

Students carry out the design drawings in the following sequence:

1. Study of the main normative documents;
2. Understand the stages of design in the design documentation;
3. Learning the general rules of drawing engineering drawings;
4. To weave the rules of sketching the details of the walkthrough;
5. To examine the use of normative documents in the formation of construction, the rules for the use of literature, copying and making the most effective decisions;
6. Know the rules for collecting and separating details;
7. To know the rules for setting characters in conditional technological and kinematic schemes.

***The sixth group*** conducts research on the selection of bearings in the jurisdiction, checking their durability, calculating their lifetime. It learns to calculate the stresses generated by the types of bearings, on the bases of the shafts and arrows and, accordingly, to choose the type of bearings.

Students will study the materials of bearings, their lubricants, types of lubricants and their physical and chemical properties, the description of the marking of bearings, their conditional designation, the details of the most modern bearings of the present. All sizes of bearings, load carrying capacity are standardized. Students will learn about the selection, installation, analysis and synthesis of the most modern, high-quality, high-performance bearings, easy to service and repair during the design process of the office.

***The seventh group*** studies the types of compounds used in collecting the details of the proceedings, the places of their use, the advantages and disadvantages, their materials, the durability and durability of the compounds. Given that the maintenance and repair work on the details of the proceedings will be convenient and easy, it will be necessary to thoroughly discuss the correct choice of the type of combination, the rules for the selection of combinations according to the rules of interchangeability in the process of exploitation, the permissible voltages depending on their material, the data on the geometrical dimensions. It will be necessary to study the standard as well as other students on the long-term performance, corrosion resistance, lubrication issues, dimensions and durability of the compounds. Here they study the scientific and technical literature, norms corresponding to the assignment

and make presentations to the students of the group according to the knowledge and skills they have acquired.

***The Eighth group*** is engaged in the analysis of problems in the proceedings. In particular, the basic description of problems, their types, structure, functions, comparison with each other, the main indicators by Standard, the correct choice of problems according to the places of use, the performance of problems, the printsip, learn to calculate the forces and voltages that affect them. In the process of studying problems, it will be necessary to study the problematic situations associated with their use, draw up casings, analyze foreign scientific and technical literature.

***Iz the third group*** students are engaged in the study of the issue of lubricating the details of the proceedings. The development of the lubrication system and the selection of lubricants rely on the knowledge and Skills received in the Tribotechnika section of the science of "machine details". It conducts research on the types of oils, their use, function, cost-saving in the selection of the type of oil and the determination of quality oils. It is recommended to analyze scientific and technical literature, scientific research works, technical reference books on the field.

As noted above, each of the members of the small group prepared presentation materials on the end of the assignments given to them, the work done will be discussed within the group at least two weeks before the protection of the course project. When dividing tasks into groups, it is necessary to implement a differentiated approach depending on their complexity.

Conclusions and suggestions on the project. In the summary section, it is necessary to assess the importance of the project implementation on the basis of scientific, scientific and technical fundamental knowledge in the general professional disciplines aimed at solving professional issues for future professional engineering innovation activities, the conclusions about the methods used in the research and the skills formed in the calculations of designing various OMS in the Special attention will be paid to the solutions found through the creative approach.

In the process of designing, the science approach is used, since it not only imposes knowledge on the theory of machines and machines, but also requires knowledge in natural-scientific, general-scientific and special disciplines, as well as professional knowledge on the exploitation of the designed machines. In addition, it is intended for the problem, because students are faced with a complex problem of design, analysis and synthesis of a Real machine. The execution of the project is also based on the implementation of independent analysis and synthesis using personal experience. In the distribution of assignments among students, it is necessary to implement a differentiated approach, depending on their level of complexity.

Thus, a properly organized course project on the subject" machine details " will help students to systematize theoretical knowledge, use them in practice in future engineering innovation activities, develop their creative abilities, increase their creative potential in the process of complex solution of professional issues.

When called creative potential-in science and art, the discovery is understood. Creative potential is a low-flying quality, it is characteristic of talented individuals, sometimes even ordinary people make remarkable discoveries. The creative potential is also the ability to get new ones on ordinary items.

**REFERENCES:**

1. State educational standards of continuing education of Uzbekistan. 5320300-state educational standard of the direction of Bachelor's degree in ambulatory machinery and equipment. Uzdt-362011: 2015. 40-B.
2. Ministry of Higher and secondary special education of the Republic of Uzbekistan. 5320300 - technological machines and equipment qualification requirements of The Bachelor's degree. Azr O'MTV №603, 24.08.2017. 13-B.
3. Nazarov A.A. To complete the course project on the subject of machine details. Educational-methodical manual. Against, 2015.- 24 b.
4. Nazarov A.A. Methodology of course project implementation from machine details in preparation of students for innovative engineering activities. Education, Science and innovation. №1. 2019 year.
5. See More Of Ismuhammedov R.C. Ways to improve the effectiveness of education using innovative technologies. - T.: TDPU named after Nizami, 2005.-216 b.
6. See More Of Ismuhammedov R., Abdukodirov A., Pardaev A. "Innovation technologies in education" (practical recommendations for pedagogical teachers of educational institutions). Foundation "talent" of the president of the Republic of Uzbekistan, Tashkent, 2008.- 180 b.
7. Nazarov A.A. "Machine parts" as the foundation of the special disciplines of future careers of engineers. Innovasionnie proekti i programmi V psikologii, pedagogike i obrazovanii. Mejdunarodnoy nauchno-prakticheskoy konferansii. Sterlitamak, Rossiyskaya Federation agentsvo mejdunarodnix issledovaniy. 2019, 67-69 s.
8. Nazarov A.A. Role of Discipline "Machine Parts" in Forming Professional Qualifications Engineer. Eastern European Scientific Journal (ISSN: 2199-7977) Ausgabe 3-2018. Pp. 330-333.
9. Nazarov A.A. Fundamental research general professional process disciplines on the basis of general scientific disciplines. European Journal of Research and Reflection in Educational Sciences (ISSN 2056-5852) Vol.7 No. 1, 2019 -p. -38-40

10. A.A.Nazarov, Sh.Sharipov, R.Yusupov, S.Mustapaqulov X.Jomonqulov. Methods for conducting a course project on machine parts.// TEST Engineering Management. May-June 2020 ISSN: 0193-4120 Page No. 26595-26598. https://scholar.google.com/scholar?hl=ru&as_sdt=0%2C5&q=Nazarov+Asror+Allan azarovich&btnG=.

11. A.A.Nazarov Principles of education that develop an innovative approach to engineering professional activities.// European Journal of Research and Reflection in Educational Sciences. Vol. 8 No. 8, 2020 ISSN 2056-5852/ https://scholar.google.com/scholar?hl=ru&as_sdt=0%2C5&q=Nazarov+Asror+Allan azarovich&btnG=.

12. E.Murtazayev, O.Nurova, A.Nazarov. Training of gears from the course machine parts.// Novateur publications international journal of innovations in engineering research and technology.// [IJIERT] ISSN: 2394-3696 Website: ijiert.org VOLUME 7, ISSUE 11, Nov.-2020 P.110-144. /https://scholar.google.com/scholar?hl=ru&as_sdt=0%2C5&q=Nazarov+Asror+Allan azarovich&btnG=.

13.O.Nurova, E.Murtazayev, M.Safarov, A.A.Nazarov. Calculation for strength at voltages cyclically changing in time.// Novateur publications international journal of innovations inengineering resear chand technology.// [IJIERT] ISSN: 2394-3696 Website: ijiert.org VOLUME 7, ISSUE 11, Nov.-2020. P.74-78/ https://scholar.google.com/scholar?hl=ru&as_sdt=0%2C5&q=Nazarov+Asror+Allan azarovich&btnG=.

14. A.A.The Nazarov. Institute of monography, anti-engineering and economics named after" fundamentals of preparation for innovative engineering activities". 5-th meeting of the council. 30.12.2020 years.

# UCHINCHI RENESSANS HAQIDA BA'ZI MULOHAZALAR

*f.f.n. dotsent Muhammadjon Qodirov*
*TDSHU "SHarq falsafasi va madaniyati" kafedrasining dotsenti*

***Annotatsiya:*** *Falsafiy qarashlarida pozitivist bo'lgan fransuz faylasufi Jozef Ernest Renan (27.02.1823-2.10.1892) tabiat va jamiyat o'z qonunlariga ko'ra taraqqiy etishini e'tirof qilar ekan, bu olamda allaqanday ilgarilanma harakat va ezgulikka umumiy intilish bor, deb hisoblagan. Uning fikricha, ilgari alohida falsafiy tizimlar va nazariyalar mavjud bo'lib, ularning har biri o'z tarafdorlariga ega bo'lgan bo'lsa, ezgulikda ularning barchasini o'rganib va umumiy xulosa chiqarish, o'z aqli bilan ish tutish uchun imkoniyat tug'ildi.*

***Kalit so'zlar:*** *Uchinchi Renessans, SHavkat Mirziyoev, Oliy Majlisga murojaatnoma, Jozef Ernest Renan (27.02.1823-2.10.1892), pozitivist, tabiat, jamiyat, qonunlar.*

***Аннотация:*** *Будучи позитивистом по философским взглядом французский философ Жозеф Эрнест Ренан (27.02.1823-2.10.1892) признавая развитие природы и общества по своим законам, тем не менее считал, что в этом мире имеется какая то тяга и стремление к опережающему движению и добротелью.*

***Ключевое слово:*** *Третий Ренессанс, Послание Президента Республики Узбекистан Шавката Мирзиёева Олий Мажлису, Жозеф Эрнест Ренан (27.02.1823-2.10.1892), природа, общество, позитивист, законы, тяга, стремление, опережающей, добротель*

***Abstract:*** *Being a positivist according to philosophical views, a French philosoph Ernest Renan (27.02.1823-2.10.1892), who appreciated the development of nature and society according to his rules, nevertheless, thought that there was some kind of hardship in aspiration for outstripping movement and virtue.*

***Key words****: President's address of the Republic of Uzbekistan Shavkat Mirziyoyev, to Oliy Majlis, Jeseph Ernest Renan (27.02.1823-2.10.1892), natura, society, The Furd Renaissance, positivist, rules, hardship, aspiration, outstripping virtue.*

## KIRISH

O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning Oliy Majlisga murojaatnomasida tasdiqlanganidek, "Biz o'z oldimizga mamlakatimizda Uchinchi Renessans poydevorini barpo etishdek ulug' maqsadni qo'ygan ekanmiz, buning uchun yangi Xorazmiylar, Beruniylar, Ibn Sinolar, Ulug'beklar, Navoiy va Boburlarni tarbiyalab beradigan muhit va sharoitlarni yaratishimiz kerak. Bunda,

avvalo, ta'lim va tarbiyani rivojlantirish, sog'lom turmush tarzini qaror toptirish, ilm-fan va innovatsiyalarni taraqqiy ettirish milliy g'oyamizning asosiy ustunlari bo'lib xizmat qilishi lozim"[27].

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Mazkur maqolani tahlil qilish jarayonida ilmiy bilishning mantiqiylik, tarixiylik, izchillik va obyektivlik usullaridan keng foydalanildi. **Uchinchi Renessansning umumiy** xususiyatlari haqida tahlil olib borildi. Renan "Dialogues fragments philosophiques"nomli o'quv qo'llanmasi metodologik manba bo'lib belgilandi.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

Ma'lumki, G'arb adabiyotlarida Yevropa mamlakatlarida keskin madaniy yuksalishga olib kelgan XV-XVII asrlarni Renessans – Uyg'onish davri nomi bilan yuritadilar. Masalan, XIX asrda yashagan fransuz olimi Jozef Ernest Renanning fikricha, "Absolyut tizimlar zamoni o'tdi. Ilgari har bir olim o'z sistemasiga ega bo'lib, uning uchun yashar va kerak bo'lsa jonini berar edi. Endi biz ularning barchasini birin-ketin yoki bir varakayiga o'rgana olamiz"[28].

Biroq ko'pchilik mualliflar Sharqda shunday jarayon bo'lganligidan ko'z yumadilar. Holbuki, IX-XII asrlarda Markaziy Osiyoda Yevropadan bir necha asr ilgari madaniy yuksalish yuz berganligini hech kim inkor eta olmaydi. U Yevropadagidek yangi siyosiy-iqtisodiy jarayon, ya'ni burjua munosabatlarining vujudga kelishi bilan bog'liq bo'lmagan bo'lsa-da, madaniyat tarixida so'nmas iz qoldirdi va Yevropa Renessansining vujudga kelishiga katta ta'sir ko'rsatdi.

SHuning uchun biz IX-XII asrlardagi Markaziy Osiyo madaniy yuksalishini Uyg'onish davri, aniqrog'i ilk Uyg'onish davri madaniyati deb atashga to'la asosimiz bor. Bu ilk Uyg'onish davri madaniyati siyosiy-iqtisodiy jihatdan Yevropa mamlakatlaridan farqli o'laroq mustaqillikka erishish va bu mintaqada mustaqil davlatlarning vujudga kelish jarayoni bilan uzviy bog'liqdir.

Bu davrda yashagan mutafakkirlarning deyarli barchalariga quyidagi xususiyatlar xos edi: madaniyatning o'tmishda erishgan yutuqlarini, xususan, qadimgi Yunon, Hind, Xitoy merosini chuqur o'rganish va uni ijodiy rivojlantirish, tabiatni o'rganishga qiziqishning ortishi va tabiiy fanlar taraqqiyoti (astronomiya, geografiya, riyoziyot (matematika), meditsina va hokazo); ratsionalizm, ya'ni aqlni haqiqatning mezoni sifatida tan olish va buning natijasida mantiqiy rivojlantirish, aqidaparastlikni rad etish va hurfikrlilikning rivojlanishi; insonparvarlikni ulug'lash, insonning axloqiy, ma'naviy go'zalligini, kamoloti Allohning yuksak in'omi sifatida

[27] Ўзбекистон Республикаси Президенти Шавкат Мирзиёевнинг Олий Мажлисга мурожаатномаси. Халқ сўзи. 2020 йил 30 декабрь. №276. 2-бет.
[28] Renan "Dialogues fragments philosophiques" – "Фалсафий диалоглар ва парчалар". Ф., 1876, p. VIII-IX.

talqin etilishi, so'z san'atiga muhabbat, ilmiy asarning badiiy shakliga alohida e'tibor berilishi, qomusiy bilimlarga ega bo'lishlik. Bu davrda yashagan mutafakkirlar fan va san'atning ko'p sohalarini chuqur bilgan allomalar bo'lganlar. Bu davrda Yaqin Sharqda Al-Ma'mun xalifalik qilgan davrda (813-833) davlat ilm-ma'rifatning o'sishiga yordam berdi.

Bag'dodda, sungra Damashqda astronomik rasadxonalar qurildi. Bag'dodda "Bayt ul-hikma" ("Donishmandlar uyi") tashkil etildi. Bu ilm dargohlarida O'rta Osiyolik olimlar faol ishtirok etdilar. XI asrning boshlarida Xorazmda mashhur "Ma'mun akademiyasi" tashkil qilindi. Bu yerda Beruniy atrofiga o'sha zamonning bir guruh olimlari, jumladan, Abu Ali ibn Sino, Abu Nasr ibn Iroq, shuningdek, faylasuf Abu Saxl Masihiy, tabib Abul Xayr Hammar va boshqa olimlar ko'plab ilmiy izlanishlar olib bordilar. Bu davrda tabiiyot ilmi, panteistik falsafa bilan birga islom ilohiyoti ham keng rivojlandi. Muhaddis sifatida butun musulmon olamida mashhur Imom Buxoriy, Imom Iso at-Termiziy, kalom ta'limotining asoschilari Abu Mansur Moturidiy va Burhoniddin al-Marg'inoniy hamda Abu Homid Muhammad al-G'azzoliylar islom dini rivojiga katta hissa qo'shdilar.

Ikkinchi Renessans – Sohibqiron Amir Temur va temuriylar sulolasi hukmronlik qilgan (XV-XVI asrning birinchi yarmi) davrga to'g'ri keladi. Bu davrda yashab, ijod etgan olim va mutafakkirlar Sa'diddin Taftazoniy, Mir Sayyid Sharif Jurjoniy, Muhammad Tarag'ay Ulug'bek, G'iyosiddin Jamshid al-Koshiy, Alauddin Ali ibn Muhammad Qushchi, Abdurahmon Jomiy, Nizomiddin Mir Alisher Navoiy, Kamoliddin Husayn Voiz Koshifiy, mashhur tarixchilar Mirxojd va Xondamir, rassomlar Kamoliddin Behzod va shoh Muzaffarlarning nomlari dunyoga mashhur bo'lgan. Bu davrda davlatni boshqarishda din va tasavvuf qoidalariga alohida e'tibor berildi. Ahmad YAssaviy va Bahouddin Naqshband ta'limotlari ma'naviyat rivojida muhim ahamiyatga ega bo'ldi. Ilm-fan rivojlantirildi, me'morchilik san'ati yuksak darajaga ko'tarildi. Amir Temur Ko'ksaroy masjidi, Shohizinda, Bibixonim madrasasini qurdirdi. Keshda (Shahrisabz) Oqsaroy barpo etildi. Mirzo Ulug'bek davrida Registonda, keyinchalik Buxoro va G'ijduvonda madrasalar, Bibixonim masjidi, Go'ri Amir maqbarasi, Ulug'bekning falakiyot rasadxonasi qurildi. Ilm-fan, xususan, falsafa, mantiq ilmi rivojiga katta e'tibor berildi. Buning natijasida XIV-XV asrdan boshlab islom madrasalarida mantiq ilmini o'qitish huquq va tilshunoslik fanlari bilan bog'liq holda olib borildi. Buyuk falakiyotchi olim va davlat arbobi Muhammad Tarag'ay Ulug'bek matematika, astronomiya, geometriya, tarix, kimyo va boshqa sohalarda ilmiy tadqiqotlar olib bordi. Uning eng mashhur asari "Ziji jadidi Ko'ragoniy"da 1118 yulduzning o'rni va holati aniqlab berilgan. Ulug'bek Quyosh va Oy harakatlarini, ularning tutilish vaqtlarini to'g'ri hisoblab chiqqan. U atrofiga

iqtidorli yoshlarni toʻplab, oʻzining ilmiy maktabini yaratdi. Sharq Renessansining ikkinchi davrida yaratilgan falsafiy, badiiy tafakkur rivojining yorqin namunasi Alisher Navoiy ijodida oʻz ifodasini topgan[29].

Sharq Renessansi haqida koʻplab asarlar yozilgan. Ularda oʻsha davrlarda Sharqda Islom ilmlari bilan bir qatorda ijtimoiy, tabiiy fanlar ham rivojlangani qayd etilgan. Bu haqda shveysariyalik mashhur sharqshunos Adam Metsning “Musulmon Renessansi” asaridan ma’lumotlarni olish mumkin. Mazkur asar IX-X asrlarda musulmon sharqida yuz bergan madaniy rivojlanishning tarixiga bagʻishlangan. Masalan, unda qayd etilishicha, “Keyingi oʻzgarishlarning sababi shunda ediki, huquqshunoslik ilohiyotdan ajralib chiqib, olimlar guruhi bir-biriga dushmanlik ruhida boʻlgan ikki guruhga boʻlinib ketdi, ya’ni faqihlar (fuqiho) va olimlar (ulamo)”. Birinchi guruh atrofiga bir parcha non topish umidida boʻlgan juda koʻp talabalar toʻplandi, negaki, kimki huquq va urf-odatlarni oʻqib olsa, ular yordamida qozilik va voizlik joyini egallashi mumkin edi. Bu toʻgʻrida oʻzining yaxshi iboralari bilan mashhur boʻlgan al-Johid shunday deydi: “Biz oʻz tajribamizdan shunga ishonamizki, kimki ellik yil davomida hadislarni oʻrgansa va Qur’onni sharhlashni bilsa ham u faqihlar jumlasidan hisoblanadi va qozilik lavozimiga erisha olmaydi. Bunga u shu vaqtdagina erisha oladiki, agar u Abu Hanifaning va unga oʻxshashlarning amaliy faqihlik iboralarini yoddan oʻrganib olsa va u bunga bir-ikki yilda erisha oladi. Koʻp oʻtmay bunday odamni shahar yoki hatto viloyat qozisi etib tayinlashlari mumkin”[30].

Dunyoviy fanlarning bilimdoni ilohiyotchidan oʻzining kiyimi bilan ham farq qilar va “kotib” deb atalar edi. Ilohiyotchi taylason kiyimini kiyar ediki, u uzun boʻlib toʻpigʻigacha tushar edi. Kotiblarning tayanchi dunyoviy ilmlar oʻlkasi boʻlgan Fors boʻlib, uning poytaxti SHerozda ilohiyotchilardan koʻra, ularga katta ehtirom koʻrsatilar edi.

Har bir nazarga ilinadigan masjid huzurida oʻzining kitobxonasi boʻlar edi, negaki, shunday odat mavjud ediki, oʻlim oldidan oʻz kitoblarini masjid kutubxonasiga berishni vasiyat qilar edilar. Aytishlaricha, Marv shahridagi masjidning kutubxonasi asosini Yezdigerd III oʻzi bilan olib kelgan kitoblar tashkil etgan[31].

---

[29] Қаранг: Жаҳон фалсафаси қомуси “Ўзбекистон файласуфлари миллий жамияти” нашриёти. Тошкент-1916, 2-жилд, 510-бет.
[30] Адам Мец. Мусульманский Ренессанс. Изд-во “Наука”. Главная редакция Восточной литературы. М., 1966, 144-145-бетлар.
[31] Қаранг: ўша асар, 145-б.

Shuningdek, amerikalik mashhur fan tarixchisi Jorj Sartonning “Fan tarixiga kirish” nomli fundamental ishi ham bu toʻgʻrida qimmatli maʼlumotlarni mujassam etgan.

XIX asrning oxiri XX asrning boshida Turkiston madaniyati qator talantli olim, sayyox, shoir, pedagog, jurnalistlarni etishtirib chiqardi, ular xalqimizning umumiy madaniyati rivojlanishiga juda katta taʼsir koʻrsatdilar.

Yevropa madaniyati yangiliklari, Yaqin Sharq mamlakatlaridagi oʻzgarishlar Turkiston madaniyatida yerli xalqning mustamlakachilik siyosati, kamsitilishiga qarshi maʼrifatchilik harakatini kuchaytirib yubordi. U asosan xalqni yangi madaniyat, maʼrifatga chaqirishga, millatni uygʻotishga, yangilanayotgan maʼnaviyatni egallashga yoʻnaltirilgan edi. Asta-sekin maʼrifatchilikdan jadidchilik oʻsib chiqdi va u maʼlum darajada siyosiy masalalarni olgʻa sura boshladi. YAngi taʼlim-tarbiya, yangi maktab, yangi maorif, uni boshqarish, madaniy targʻibot, tashkilotchilik masalalari asosiy oʻringa koʻtarildi. YAngiliklarga asoslangan holda rus va eski feodal maorifdan farq qiluvchi fikr-gʻoyalar oldinga surildi, ular erli matbuot, turli kitoblar orqali keng targʻib etildi. Bu madaniyatdagi mustamlakachilikka qarshi mustaqillikka xalq ongini oshirish, oʻz ahvolini yaxshilashga intilishning koʻrinishlaridan edi[32].

## XULOSA

Ushbu Uchinchi Renessans davrida Ahmad Donish, Berdaq, Feruz, Muqimiy, Furqat, Zavqiy, Bayoniy, Avaz Oʻtar kabi olim, shoirlar oʻz davrining muhim masalalarini koʻtarib chiqdilar va xalqni ilm-fan, maʼrifatni egallashga undadilar.

Behbudiy, Abdulla Avloniy, Fitrat, CHoʻlpon, S.Ayniy, Hamza kabi isteʼdod egalari jadidchilik gʻoyalarini olgʻa surish va targʻib qilish sohasida bayroqdor boʻlib tanildilar. Turkistonning oʻz rivojlanish yoʻlini targʻib etishda jonbozlik koʻratdilar. Mustaqilligimiz arafasida ularning izdoshlari boʻlgan Rauf Parpi va Gulchehra Nurullaevalar jasorat koʻrsatib, bu ishni davom ettirdilar. Masalan, 1989 yilda oʻzbek tiliga davlat tili maqomi masalasi koʻtarilganda Gulchehra Nurullaeva, “agar oʻzbek tiliga davlat tili maqomi berilmas ekan, oʻzimni Qizil Maydonda yoqaman”, degan bayonot bilan chiqdi. U umrining oxirigacha haqiqiy mustaqillik uchun kurashdi.

Mustaqilligimiz tufayligina millatimiz va jahon madaniyati rivojiga ulkan hissa qoʻshgan SHarq uygʻonish davrini ilmiy, xolis oʻrganish, baholash imkoni ochildi.

## Foydalanilgan adabiyotlar:

1. Oʻzbekiston Respublikasi Prezidenti SHavkat Mirziyoevning Oliy Majlisga murojaatnomasi. Xalq soʻzi. 2020 yil 30 dekabr. №276. 2-bet.

[32] Қаранг: Маънавият юлдузлари. Масъул муҳаррир: М.М.Хайруллаев. Т.: А.Қодирий номилаги халқ мероси нашриёти, 1999., 321-б.

strategiyasini, o‘zbek xalqining buyuk davlat barpo etish borasidagi maqsad-muddaolarini keng jamoatchilikka har tomonlama tushuntirish, globallashuv jarayonining asl mohiyat-mazmunini jamiyat estetik madaniyatidagi rolini aniq va ravshan qilib olish jamiyatimiz a’zolariga etkazib berish dolzarb vazifalardan biriga aylandi.

Globallashuv sharoitida ma’naviy tahdidlardan xalqni, xususan o‘sib kelayotgan yoshlarni asrash, ularning qalbiga ezgulik g‘oyalarini singdirish jamiyat hayotining barcha sohalarida izchil amalga oshirilmoqda. Ta’lim tizimining barcha bug‘inlarida ta’lim-tarbiya, targ‘ibot va tashviqotning samarali usul va vositalaridan oqilona foydalanish taqozo etilmoqda. Bugungi kunda globallashuvning ijtimoiy hayotimiz bilan bog‘liqligi xususida Prezidentimiz Sh.M.Miriziyoev o‘z fikrlarini bildirar ekan, “Yangi tahdidlar, jumladan, «ommaviy madaniyat» xavfi va boqimandalik kayfiyati paydo bo‘layotgan,odob-axloq, qadriyatlarning yo‘qolish xavfi yuzaga kelayotgan hozirgi globallashuv sharoitida bu g‘oyat muhim ahamiyat kasb etmoqda. Shu sababli, mening fikrimcha, inson ma’naviy olami, xalqlar madaniyatini belgilaydigan manbalarni asrab-avaylash va boyitish bugungi kunda har qachongidan ham muhimdir”[59], - deb ta’kidlaydilar.

O‘zbekiston mustaqil taraqqiyot jarayonida milliy uyg‘onish davrini boshdan kechirayotganligiga, madaniy merosimiz, milliy urf-odat, qadriyatlarimizni tiklayotgan bir paytda dunyoda ezgulik va yovuzlik o‘rtasidagi ziddiyat kuchayib borayotganligiga guvoh bo‘layapmiz. Har qanday mafkura xalqning ma’naviy ruhiy ehtiyojlarini milliy an’analari va turmush tarzini hisobga olgan taqdirdagina yashovchan, ta’sirchan bo‘ladi. Shu o‘rinda globallashuv jarayonida yoshlarning yangicha estetik madaniyatni shakllantirish bo‘yicha islohotlarni amalga oshirish vazifasi milliy mafkura asosida bizning diqqat markazimizda turibdi.

Bugun dunyo taraqqiyoti shu darajaga etdiki, endi mafkuraviy kurash, ma’naviy salohiyat etakchi o‘ringa chiqdi. Insoniyat taraqqiyoti turli tahdidlar ta’siriga tushib qoldi, xavfsizlik va barqarorligiga rahna solishga, hatto uning hayotini izdan chiqarishga qaratilgan tahdidlar kundan – kunga kuchayib bormoqda endi qurol-yaroqlar emas, balki “fikrga qarshi faqat fikr, g‘oyaga qarshi faqat g‘oya” bilan kurashib olg‘a borish mumkin. Mafkuraviy kurash bir jamiyat, mamlakat ichida ham, xalqaro va davlatlararo miqyosda ham davom etmoqda. Hozirgi vaqtda mafkuraviy vositalar orqali o‘z ta’sir doirasini kengaytirishga intilayotgan siyosiy

[59] Yakubovich,A.H. The emergence of the Syrian crisis and the impact of the exsternal forces on it. Bulletin Social-Economic and Humanitarian Research, 2019 (4(6))

kuchlar va harakatlar tobora keskinlashib bormoqda.[60] Muayyan millat, jamiyat, davlatning tinchligi va barqarorligiga qarshi qaratilgan, siyosiy va konstitutsion tizimni zaiflashtirish va buzishga yo‘naltirilgan, fuqaro va jamiyat xavfsizligiga tahdid soluvchi mafkuraviy tajovuzlar keskinlashmoqda. Bunday tajovuzga qo‘l urayotganlar o‘z yovuz maqsadlariga erishish uchun har qanday usullardan, odamlarning diniy, milliy hissiyotlari, hayotda mavjud bo‘lgan ijtimoiy-iqtisodiy qiyinchiliklaridan ustalik bilan foydalanishga harakat qiladilar. Bugungi kunda ularning aholining ma’lum bir qatlamlari, ayniqsa, yoshlarning qalbi va ongini o‘zlariga ma’qul bo‘lgan g‘oya bilan egallashlari, ya’ni buzg‘unchi g‘oyalar, diniy ekstremizm, g‘oyalarini singdirish kabi g‘arazli maqsadlari xalqqa ayon bo‘lib bormoqda. Ushbu tahdidlar dunyoning turli buzg‘unchi kuchlari tamonidan shunday ustakorlik bilan tarqatilmoqdaki, u o‘zining jozibali tasir kuchi orqali ko‘plab insonlarni kundan – kunga o‘z domiga tortib bormoqda. “Tahdid” deganda inson hayotiy faoliyati, umuman, yashashni chigallashtiruvchi hamda tarixiy davr davomida aniq maqsad uchun yo‘naltirilgan ijtimoiy strukturani, davlatning siyosiy asosini zaiflashtiruvchi, qolaversa, emirishga qaratilgan mahalliy, hududiy, mintaqaviy ijtimoiy va tarixiy vaziyatni tushunish mumkin[61] .Albatta bunday buzg‘unchi g‘oyalar xamma joyda ham o‘z ta’sirini o‘tkazmay qolmaydi bunga faqat o‘zimizga ishonch bilan bir yoqadan bosh chiqarsak bu buzg‘unchi g‘oyaga qarshi kurashishimiz mamlakatimiz taraqqiyotini yanada rivojlanishiga xissa qo‘shgan bo‘lamiz.

Bugun dunyoning mafkuraviy manzarasida inson qalbi va ongiga ta’sir o‘tkazuvchi, turli xil vositalar bilan kurash olib boruvchi mafkuraviy poligonlar faoliyati tobora yaqqolroq ko‘zga tashlanmoqda. Taraqqiyotning hozirgi bosqichida jahonda g‘oyat murakkab va tahlikali jarayon kechmoqda. Bular dunyoning siyosiy, mafkuraiy manzarasidagi o‘zgarishlar, taraqqiyotning yangi bosqichiga ko‘tarilishi va bu taraqqiyotga g‘ov bo‘ladigan demokratik rivojlanishni izdan chikaradigan, jamiyat barqarorligiga rahnasoladigan g‘oyaviy-mafkuraviy to‘siqlarning paydo bo‘lishi bilan izohlanadi.

Mafkuraviy tahdidlarning oldini olishda buyuk mutafakkir Abu Nasr Forobiy (873-950), inson kamolotga yolg‘iz o‘zi erisha olmaydi. U boshqalar bilan aloqada bo‘lishi, ularning ko‘maklashuvi yoki munosabatlariga muhtoj bo‘ladi, deydi. Ana

[60] Toshbekova. M.X. “Problem of Solving Ideological Threats in the Context Globalization” 5 th International emi entrepreneurship social sciences congress june 29-30. 2020/ Gostivar-N-Macedonia. 2020 www.emissc.org 226-234-бетлар 6 (8), 2020, e-ISSN 2658-5561

[61] Paxrutdinov. Sh. arxiv.uz

shu jarayonda insonda fazilatlarni kamol toptirish haqida ta'kidlab quyidagi fikrlarni ilgari suradi, "Inson fazilatlar bilan kamolotga etadi va kamolotga etgan odam baxtli hisoblanadi".

Mafkuraviy tahdidlarga qarshi kurashda asosiy maqsadimiz jamiyat ma'naviyatini yuksaltirish ekan, birinchi navbatda, milliy g'oyani fuqarolar ongi va qalbiga chuqur singdirishga erishishimiz kerak. Aholida, ayniqsa yosh avlodda sog'lom e'tiqodni shakllantirish, ular orasida milliy va umuminsoniy qadriyatlarni uyg'un ravishda targ'ib etish ham muhim ahamiyatga ega.Umuman, fuqarolarning bilimi va tafakkurini yanada oshirish, huquqiy madaniyatini yuksaltirish ishlarini izchil amalga oshirib boraversak, har qanday tahdidlar bizga xavf sololmaydi.[62]

Shu bois ham hozirgi vaqtda yurtimizdan etishib chiqqan buyuk alloma ajdodlarimizning ilmiy-ma'naviy merosini o'rganish jarayonida nafaqat ilmiy maqsadlar, balki ma'naviy tarbiya manfaatlari ustuvorligidan ham kelib chiqish zarurdir. Shunday darajaga erishish lozimki, yoshlarimiz ajdodlarimiz qoldirgan boy merosni o'rganish bilan bir qatorda ularni jahon miqyosida targ'ib qilishda ham faol ishtirok etsinlar. Buning natijasida yoshlarimiz qalbida cheksiz fahr va g'urur xissi yanada mustaxkamlanadi. Ma'lumki, o'z Vatani bilan faxrlanish tuyg'usi inson qalbida yuksak ma'naviyatni shakllanishida keng yo'l ochib beradi.

Bugungi kunga kelib anglab turibmizki, ularga qarshi kurashish har birimizning dolzarb vazifamiz ekan. Chunki, mafkuraviy tahdidlar aholining ma'lum bir qatlamlari, ayniqsa, yoshlarning qarashlarini o'zlariga ma'qul bo'lgan yo'nalishda o'zgartirish, diniy ekstremizm, axloqsizlik kabi buzg'unchi g'oyalarni singdirishga urinishdek ko'rinishlarda sodir bo'lmoqda.[63]

Keyingi paytlarda internet bilan bog'lik buzg'unchiliklar, global tarmokdan qabih maqsadda foydalanayotganlar ko'payib bormoqda. Oqibatda, zalolatga boshlovchi elektron nashrlar va videolavhalar keng yoyilmoqda.

G'alamis kimsalar yoshlarni o'z tuzoqlariga ilintirishda internetdan ustalik bilan foydalanmoqda. O'zlarini «yaqin do'st» yoki «hidoyatga chorlovchi» sifatida tanitib, yoshlarni to'g'ri yo'ldan chalg'itmokda. Aslida, ularning din va shariat haqida umuman ilmlari yuq, faqatgina to'da boshidan yodlab olganlarini takrorlashdan nariga o'tmaydilar. Boshqa tomondan qaraganda, ular bu johilligi bilan boshqalarni

---

[62] Toshbekova. M.X. "The ideological confrontation and its consequences in the context of globalization" © Journal «Bulletin Social-Economic and Humanitarian Research», Publication date: May 10, 2020 DOI: 10.5281/zenodo.3753875 Historical Sciences

[63] Quchqarov. V. Milliy o'zlikni anglash va barqaror taraqqiyot T.: Akademiya , 2013 67-bet

ham jar yoqasiga tortayotgani va kimningdir nog‘orasiga uynayotganini bilmaydilar. Bundaylar avval dinu diyonat, ibodat, jannat haqida turli jozibali so‘zlarni gapirib, g‘o‘r yoshlarni yo‘ldan urib, oxir-oqibatda, razolat qurboniga aylantirmoqda.

Islom ta’limoti buzg‘unchilikni, odamlar qalbiga vahima, dushmanlik va fitna urug‘larini sochishni qattiq qoralaydi. Ma’lumki, so‘nggi yillarda dinni o‘zlariga niqob qilib olgan oqimlar, toifalar paydo bo‘ldi. Ular g‘arazli maqsadlari yo‘lida jamiyatda buzg‘unchilik, begunoh odamlar qonini nohaq to‘kish kabi jinoyatlarni avj oldirib, fuqarolar tinchligini buzib, xalq orasida nizo chiqarishga harakat qilishmoqda.

Globallashuv jarayonida kishilarni, ayniqsa yoshlarni turli xil ko‘rinishdagi mafkuraviy xurujlar ta’siridan asrashda bir qator quyidagi jihatlarga alohida e’tibor qaratish zarur. Jumladan, mafkuraviy tahdidlarga qarshi doimo sergak, ogoh va hushyor bo‘lib yashash. Yoshlar o‘rtasida sog‘lom turmush tarzini targ‘ib etish, ularning ma’naviy ahloqiy tarbiyasini shakllantirish, yoshlar ongida vatanparvarlik, insonparvarlik, mehr-oqibat, el-yurt sha’nini ardoqlash kabi ulug‘vor fazilatlarni kamol toptirishda oila-mahalla-ta’lim muassasasi hamkorligi asosida ish tashkil etish.[64] Bugungi axborotlar jadal kechayotgan bir vaqtda axborot xurujlari asiriga aylanmaslik.

Demak, axborot kurashi avj olgan XXI asrda yoshlarni mafkuraviy xurujlardan himoya etishda ma’naviy-marifiy targ‘ibot ishlarining ta’sirchanligini oshirish, hayotimizda sodir bo‘layotgan ijobiy o‘zgarishlar haqidagi chuqur tahliliy ma’lumotlarii yosh avlodga etkazish, ularning ijtimoiy faolligini kuchaytirish har qachongidan ham muhim ahamiyat kasb etadi.

O‘zbek tiliga davlat tili maqomi berilgan sananing 30 yilligi munosabati bilan 2019 yil 21 oktyabr kuni bo‘lib o‘tgan tantanali yig‘ilishda O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.Mirziyoev tomonidan “Milliy tiklanishdan milliy yuksalish sari” g‘oyasini hayotga to‘laqonli tadbiq etilishida globallashuv jarayonida o‘zbek tili va milliy ma’naviyatimizga bo‘layotgan tahdidlarga qarshi tura olish zarurati to‘g‘risida alohida to‘xtalib o‘tilgani bejiz emas.

Bugungi kunda “globallashuv” so‘zi eng ko‘p ishlatiladigan tushunchalardan biri hisoblanadi. Bu bejiz emas, albatta. Zero, ushbu tushuncha inson va jamiyat hayoti rivojining hozirgi davridagi muhim xususiyatlarni, jumladan, tez sur’atlar bilan o‘zgarib borayotgan, kishilik sivilizatsiyasi bugungi kungacha boshidan kechirgan davrlardan tubdan farq qiladigan o‘ta shiddatli va murakkab bir voqelikni o‘zida mujassam etadi.

[64] Shodmonov. B.I. O‘zbekistonda ilmiy salohiyatli yoshlarning ma’naviy-axloqiy madaniyatini yuksaltirish omillari. Islom tafakkuri, 2020. 42-b

Globallashuv so‘zining lug‘aviy ma’nosi xalqaro integratsiya, ya’ni butun dunyo aholisining bir ijtimoiy tuzum ostiga birlashishi, bir xil vazifa bajarishi protsessi tushuniladi.

Globallashuvning mamlakatlar iqtisodiy siyosati va ma’naviyatiga o‘tkazishi mumkin bo‘lgan ijobiy va salbiy ta’siri xususida Hindistonning mashhur davlat arbobi Mahatma Gandining quyidagi so‘zlarida yaxshi ifodalangan: «Men uyimning darvoza va eshiklarini doim mahkam berkitib o‘tira olmayman, chunki uyimga toza havo kirib turishi kerak. Shu bilan birga, ochilgan eshik va derazalarimdan kirayotgan havo dovul bo‘lib uyimni ag‘dar-to‘ntar qilib tashlashi, o‘zimni esa yiqitib yuborishini ham istamayman».

Shuning uchun ham milliy istiqlol g‘oyasi bugungi globallashuv jarayonida uyimizni, hayotimizni toza havo bilan ta’minlab, ayni paytda, «dovullar»dan saqlash omili ekanligini anglash mumkin.

Globallashuv jarayonining hayotimizga tobora tez va chuqur kirib kelayotganining asosiy sababi esa, birinchi Prezidentimiz qayd etganlaridek, bugungi kunda har qaysi davlatning taraqqiyoti va ravnaqi nafaqat yaqin va uzoq qo‘shnilar, balki jahon miqyosida boshqa mintaqa va hududlar bilan chambarchas bog‘lanib borayotganidadir. Biron mamlakatning bu jarayondan chetda turishi ijobiy natijalarga olib kelmaydi.[65]

Har bir ijtimoiy xodisaning ijobiy va salbiy tomoni bo‘lganidek globallashuv jarayoni ham bundan mustasno emas.

Globallashuvning ijobiy tomoni shundan iboratki, u xalqlarning, davlatlarning, milliy madaniyat va iqtisodiyotlarning yaqinlashishini tezlashtiradi, ularning rivojlanish uchun yangi imkoniyatlar ochadi.

Globallashuvning salbiy tomoni esa, ko‘p ming-ming mayda, qoloq etnik guruhlar va millatlarning madaniyati, tili, rasm-rusmlari jahon bo‘ylab kuchayib borayotgan globallashuv jarayonlarida katta millatlar, yirik milliy madaniyatlar, boy tillar bilan raqobatlasha olmay, o‘z-o‘zidan faol ijtimoiy-iqtisodiy, lisoniy-zaboniy hayotdan chetga chiqib qolmoqda. Bunday sharoitda har bir ongli fuqaroning vazifasi – o‘z millatining raqobatbardoshligini ko‘tarish, buning uchun uning faol siyosati, tadbirkor iqtisodiyoti, madaniyatida salmoqli yutuqlari uchun kurashishdir.

Masalan, Rossiyalik faylasuf va yozuvchi A.Zinovev «Aksilglobalizm vektorlari» nomli anjumanda shunday degan edi: «Globallashuv yangi jahon urushidir. U yangi tipdagi jahon urushi. Bu urushda tirik qolishning qarshilik ko‘rsatishdan boshqa yo‘lini ko‘rmayapman. Faqat qarshilik!».

[65] Тошбекова. М.Х. “Проблемы решения идеологических угроз в контексте глобализации” г.Пенза. Российская Федерация “Современное образование” 5 мая 2020/ 73-78- бетлар library.ru

Hozirgi davr dunyo g‘oyaviy qarama-qarshiliklar murakkab tus olgan, mafkura poligonlari yadro poligonlaridan ham kuchliroq bo‘lib borayotgan davrdir. Dunyoda globallashuv, axborot oqimining tezlashuvi va intensiv-lashuvi, universal texnologiyalar bilan bog‘liq umumbashariy jarayonlar jadallashib bormoqdi. Bunday sharoitda mafkuraviy vositalar orqali o‘z ta’sir doirasini kengaytirishga intilayotgan siyosiy kuchlar va harakatlar ham yo‘q emas. Tajovuzkor millatchilik va shovinizm, neofashizm va fundamentalizm, irqchilik va diniy eksteremizm mafkuralari shular jumlasidandir. Natijada dunyoda inson qalbi va ongini egallash uchun kurash tobora kuchayib bormoqda.

Umuman olganda, barcha tadqiqotchi olimlar global o‘zgarishlar madaniy o‘ziga xosliklarga, ayniqsa o‘sib kelayotgan yosh avlod tarbiyasiga, ularning ongi va mafkurasiga ta’sirini o‘tkazishini ta’kidlaydilar. Yosh avlodning miyasi hali yozilmagan oq qog‘oz misoli toza bo‘ladi. Unga nima yozilsa, kiritilsa, o‘sha narsa namoyon bo‘ladi. Biroq ushbu ta’sir doirasi to‘g‘risida har xil munosabat bildiradilar. Ma’lumki, xar kanday kasallikning oldini olish uchun avvalo, kishi organizmida unga karshi immunitet xosil kilinadi. Biz xam farzandlarimizni ona vatanga muxabbat, boy tariximizga, ota-bobolarimizning mukaddas diniga sadokat ruxida tarbiyalash uchun, avvalo ularni kalbi va ongida mafkuraviy immunitetni kuchaytirish lozim. Toki yoshlarimiz milliy uzligini, shu bilan birga, dunyoni chukur anglaydigan, zamon bilan baro-bar kadam tashlaydigan insonlar bulib etishsin. Ana shunda joxil akida parastlarning da’vati xam, mutlako begona goyalari xam ularga uz ta’sirini utkaza olmaydi. Imom Buxoriy (810-870), “Bolaning tabiati islomiy (bu o‘rinda “ishonuvchan”) bo‘ladi, uni qanday g‘oyalar bilan to‘ldirish ota-ona va ustozga bog‘liq”.

Globallashuv jarayonida internet yangi aloqaviy vositadir. Globallashuv jarayonida kishilar internetdan xohlagan manbani topadi. Internet ko‘pchilikni birlashtiradi yoki ajratishi ham mumkin, bundan tashqari agressiv maqsadda ishlaydi, ya’ni u mafkuraviy urush qurolidir, buni ilmda «kiberterrorizm» deydi.

Aslida axborot sohasidagi globallashuv insoniyat uchun, dunyoning barcha hududlaridagi odamlarning o‘zaro muloqoti uchun, ilm-fan va madaniy boyliklarni o‘zlashtirish uchun ulkan imkoniyatlar yaratadigan jarayondir.

Global miqyosda insoniyatning ba’zi masalalarda murosaga yuzlanishiga to‘g‘ri keladi. Shulardan biri, bizningcha, internetda terrorizmni parvarishlovchi sahifalarni nazorat qilishga yo‘naltirilgan hamkorlikdir. Shunisi qiziqki, bu veb sahifalarning qurboni faqatgina yoshlar emas, balki katta yoshdagi kishilar ham o‘zining ma’naviy boyligining to‘liq emasligi hamda buzg‘unchi g‘oyalarga moyilligi tufayli qurbonga aylanmoqdalar. Buning uchun, terroristik deb tan olingan guruhlar, kimsalarga

mutaxassislar tomonidan tan olingan saytlarga serverlardan joy bermaslik, ularni yopishga qaratilgan chora-tadbirlarni qilish maqsadga muvofiqdir. Bu oʻrinda BMT katta rol oʻynashi mumkin.[66]

Shubhasiz, bu yoʻnalishda maʼlum ishlar amalga oshirilib, muayyan halqaro hujjatlar ham qabul qilingan. Ammo kibermaydonda zikr etilgan illatlarning yoyilishi muammosini yuqori oʻringa koʻtarish, mavjud imkoniyatlarni safarbar etish fursati allaqachon etib kelgan.

## XULOSA

Xulosa qilib aytganda, bugungi kunda mafkuraviy tahdidlar aholining maʼlum bir qatlami, ayniqsa, yoshlarning qarashlarini oʻzlariga maʼqul boʻlgan yoʻnalishda oʻzgartirish, diniy ekstremizm, axloqsizlik kabi buzgʻunchi gʻoyalarni singdirishga urinishdek koʻrinishlarda sodir boʻlmoqda.

Mafkuraviy tahdidlarga qarshi doimo sergak, ogoh va hushyor boʻlib yashashni oʻrganish, murakkab va tahlikali hayotning shafqatsiz oʻyinlari toʻgʻrisida biryoqlama va soxta tasavvurlar shakllanmasligiga alohida eʼtibor berish lozim. Buning uchun insonlarda sogʻlom hayot tarzi, milliy va umuminsoniy qadriyatlarga hurmat-ehtirom, oʻz kuchiga va ertangi kunga ishonch tuygʻularini yanada kamol toptirish zarur.[67]

Boshqalarning tasavvuriga muvofiq, globallashuv iqtisodiy sohada emas, balki diniy sohada katta xavf-xatar tayyorlamoqda, chunki, globalizm va axborot dunyoviy xarakterga ega boʻlgan bir paytda xudosizlik targʻiboti bilan uygʻunlashtiriladi. Yana boshqalarning qarashlarida globallashuv millatga va milliy oʻziga xoslikka putur etkazadi. Madaniy, shu jumladan diniy qadriyatlar, turmush tarzi ham xavf ostida qoladi. Bunday yondashuvga moyillik bildirayotgan fan va siyosat arboblari uchun madaniy oʻziga xoslikni saqlashga intilish asosiy maqsaddir. Chunki hozirda internet tarmogʻidan foydalanadiganlarning asosiy qismini yoshlar tashkil qilmoqda. Yoshlar esa millat va davlat kelajagidir.

Aytish joizki, yoshlarning globallashuvga nisbatan sogʻlom dunyoqarashini rivojlantirishga qaratilgan dastur ishlab chiqilishini davr taqozo qiladi. Barchamizga ayon boʻlishi kerakki, qaerda beparvolik va loqaydlik xukm sursa, usha erda maʼnaviyat eng ojiz va zaif nuqtaga aylanadi va aksincha qaerda xushyorlik va jonkuyarlik xukm sursa, u erda maʼnaviyat qudratli kuchga aylanadi.[68] Ayniqsa bugungi kunda xalqaro maydonda turli siyosiy kuchlar oʻzining milliy va strategik rejalariga erishish uchun uzoqni koʻzlagan siyosatning asl mohiyati va maqsadlarini

[66] Mirziyoev. Sh.M. Milliy taraqqiyot yoʻlimizni qatʼiyat bilan davom ettirib, yangi bosqichga koʻtaramiz. T.: "Oʻzbekiston" 2019 1-tom, 27-bet
[67] Zokirov B. Gʻarb tamadduni: inqiroz alomatlari // Tafakkur, 2007. №2. – 23 b.
[68] Quronov. M. Mafkuraviy tahdidlar va yoshlar tarbiyasi T.: Akademiya ,2008 54-bet

o‘z vaqtida sezish, anglash katta ahamiyatga egadir. Globallashuv jarayonida yoshlarni turli ma’naviy tahdidlardan asrashda milliy g‘oyamizdan oqilona foydalanishimiz, amalga oshirilayotgan islohotlarning har bir jamiyat a’zosi uchun unumli va foydali bo‘lishini ta’minlashimiz lozim. Jamiyat taraqqiyotida yoshlar uchun ma’naviy tahdidlardan xoli ijtimoiy zamin yaratsak, ertangi kunimiz yanada farovon, yoshlarimiz baxtli davr farzandlari bo‘lib voyaga etadi. Ular o‘rtasida sodir bo‘layotgan ma’naviy qiyofalar doimo yangicha dunyoqarash va mafkuraviy jarayonlarni insoniyat istiqboli sari chorlashga qaratilishi ko‘zda tutiladi va yoshlar ma’naviy hayotidagi dolzarb masalalarni rivojlanishiga turtki bo‘lib xizmat qiladi.

Prezident Sh.Mirziyoev ta’kidlaganidek, “Dunyo shiddat bilan o‘zgarib, barqarorlik va xalqlarning mustahkam rivojlanishiga rahna soladigan turli yangi tahdid va xavflar paydo bo‘layotgan bugungi kunda ma’naviyat va ma’rifatga, axloqiy tarbiya, yoshlarning bilim olish, kamolga etishga intilishiga e’tibor qaratish har qachongidan ham muhimdir”.[69]

## ADABIYOTLAR RO‘YXATI (REFERENCES)

1. Mirziyoev.Sh.M. Milliy taraqqiyot yo’limizni qat’iyat biln davom ettirib, yangi bosqichga ko’taramiz. 1-jild –T.: O’zbekiston , 2018. 29-30-betlar.
2. Mirziyoev.Sh.M. .Jamiyatimizni erkinlashtirish, islohotlarni chuqurlashtirish, ma’naviyatimizni yuksaltirish va xalqimizning hayot darajasini oshirish – barcha ishlarimizning mezoni va maqsadidir. T. 15. -T.: O‘zbekiston. 2017. –326 b.
3. Safoeva. S. Globallashuv jarayonining ijtimoiy hayot sohalariga ta’siri. // Globallashuv jarayonida jamiyatni demokratlashtirishning siyosiy, falsafiy-huquqiy masalalari. –Toshkent: Falsafa va huquq nashriyoti, 2006, 27-bet.
4. Quchqarov. V. Milliy o’zlikni anglash va barqaror taraqqiyot T.: Akademiya , 2013 67-bet
5. Zokirov B. G‘arb tamadduni: inqiroz alomatlari // Tafakkur, 2007. №2. – 23 b.
6. Quronov. M Mafkuraviy tahdidlar va yoshlar tarbiyasi T.: Akademiya ,2008 54-bet
7. PULATOV SH.N. XIX asr oxiri - XX asr boshlarida Hindistondagi ijtimoiy-siyosiy vaziyat. Academic Research In Educational Sciences. Volume 1. 2020 468-474 P.

[69] Mirziyoev.Sh.M. .Jamiyatimizni erkinlashtirish, islohotlarni chuqurlashtirish, ma’naviyatimizni yuksaltirish va xalqimizning hayot darajasini oshirish – barcha ishlarimizning mezoni va maqsadidir. T. 15. -T.: O‘zbekiston. 2017. –326 b.

8. Po‘latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma’rifatga qo‘shgan xissasi.// “SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
9. Po‘latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
10. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
11. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san’atiga qo‘shgan hissasi. // “Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences” Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.
12. Toshbekova. M.X. “The ideological confrontation and its consequences in the context of globalization” © Journal «Bulletin Social-Economic and Humanitarian Research», Publication date: May 10, 2020 DOI: 10.5281/zenodo.3753875 Historical Sciences
13. Тошбекова М.Х. “Проблемы решения идеологических угроз в контексте глобализации” г.Пенза. Российская Федерация “Современное образование” 5 мая 2020/ 73-78- бетлар library.ru
14. Shodmonov. B.I. O‘zbekistonda ilmiy salohiyatli yoshlarning ma’naviy-axloqiy madaniyatini yuksaltirish omillari. Islom tafakkuri, 2020. 42-b

# O‘RTA ASRLARDAGI ETNIK-MADANIY JARAYONLAR. “O‘ZBEK” ATAMASI

***Muminov Ulmas Ravshanqulovich***
***Tel:998993604818***
*e-mail:umuminov089@gmail.com*
***Denov Tadbirkorlik va pedagogika instituti o’qituvchisi***

***Anatatsiya:*** *Ushbu maqolada O’rta Osiyo xududida yashagan xalqlar qadim davrdan berib yashab kelmoqda, bu xalqlar Yuechjilar, xioniylar, kidariylar, eftaliylar Ayrim tadqiqotchilar esa “o‘zbek” atamasini “o‘zi bek”, “erkin”, “mustaqil” so‘zidan kelib chiqib XII-XIV asrlarda xalqimizga nisbatan ishlatila boshlagan deb hisoblaydilar. O‘zbek etnonimi kelib chiqishi davriga qarab o‘zbek, turkman, qozoq, qoraqalpoq xalqlarini aniq bir vaqtda paydo bo‘lgan deb aytib bo‘lmaydi.*

***Kalit so'zlar:*** *Qovunchi madaniyati, Yettisuv, o‘zbek, turkman, qozoq, qoraqalpoq, Mahmud Qoshg‘ariy*

***Анатация:*** *В этой статье народы Средней Азии жили с древних времен, считается, что его использовали против нашего народа в XII-XIV веках. В зависимости от периода происхождения узбекского этнонима нельзя сказать, что узбекский, туркменский, казахский и каракалпакский народы возникли одновременно.*

***Ключевые слова:*** *дынная культура, йеттисув, узбек, туркмен, казах, каракалпак, Махмуд Кашгари.*

***Abstract:*** *In this article, the peoples of Central Asia have been living since ancient times. It is believed that it began to be used against our people in the XII-XIV centuries. Depending on the period of origin of the Uzbek ethnonym, it cannot be said that the Uzbek, Turkmen, Kazakh and Karakalpak peoples appeared at the same time.*

***Keywords:*** *Melon culture, Yettisuv, Uzbek, Turkmen, Kazakh, Karakalpak, Mahmud Kashgari*

## KIRISH

O‘rta Osiyo xalqlarining etnik shakllanishida bu hududga ko‘chib kelgan turli elat va qabilalar ham ma’lum ma’noda ishtirok etganlar. Yuechjilar, xioniylar, kidariylar, eftaliylar shular jumlasidandir. O‘rta Osiyo ikki daryo oralig‘i tipi Sirdaryoning o‘rta havzasida aniq antropologik tip bo‘lib shakllangan davrda bu hududlarda ”Qovunchi madaniyati” shakllanadi. So‘nggi arxeologik tadqiqotlar natijalariga ko‘ra milodiy II-III asrlardan boshlab Farg‘ona vodiysi, Samarqand hududlari, IV-V asrda esa Buxoro vohasi, Qashqadaryo va Surxon vohalarida

Qovunchi madaniyatining ta’siri seziladi. IV asrning oxirlaridan boshlab, O‘rta Osiyoda yirik turkiy etnoslar xioniylar va eftaliylarning o‘troqlashuv jarayonlari kuchayadi. V-VI asrlarga kelib, eftaliylar va xioniylarning asosiy qismi turg‘un hayotga o‘tadilar. Bu qabilalar o‘troq hayot kechirib an’anaviy chorvachilik bilan bir vaqtda dehqonchilik bilan shug‘ullanganliklari haqida yozma va arxeologik manbalar ma’lumotlar beradi.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Mazkur maqolani tahlil qilish jarayonida ilmiy bilishning mantiqiylik, tarixiylik, izchillik va obyektivlik usullaridan keng foydalanildi. Tadqiqot jarayonida o‘rta asrlardagi etnik-madaniy jarayonlarning umumiy xususiyatlari haqida tahlil olib borildi. Ahmedovning “O’tmishdan saboqlar”nomli o’quv qo’llanmasi metodologik manba bo’lib belgilandi.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

VI asrning o‘rtalaridan boshlab O‘rta Osiyoda eftaliylar va Turkiy xoqonlik o‘rtasida kurash boshlanadi. Tarixiy manbalardan ma’lumki, VI asrning o‘rtalarida Oltoyda, Janubiy Sibir, Yettisuv, Sharqiy Turkistondagi bir necha qabilalar birlashuvi natijasida yirik Turkiy xoqonlik tashkil topadi. Qisqa vaqt ichida xoqonlik kuchayib O‘rta Osiyoning katta qismini bosib oladi. Turkiy xoqonlik davrida (VI-VIII asrlar) Toshkent vohasi, Zarafshon, Qashqardaryo vohalari, Surxondaryo va Farg‘ona vodiylari Xorazm hududlariga turkiyzabon guruhlarning kirib kelishi yanada kuchaydi va ularning ko‘pchiligi bu hududlarda turg‘unlashib qoldi. VIII asr boshlarida arablar Movarounnahr va Xorazm hududlariga bostirib kirgan vaqtlarda bu hududlarda o‘troq va yarim o‘troq turkiyzabon aholi, so‘g‘diylar, toxarlar, chochliklar va Xorazmning tub yerli aholisi bosqinchilarga qarshi tinimsiz kurash olib borgan bo‘lishlariga qaramay siyosiy parokandalik tufayli ular zulmi ostiga tushib qoladilar. Ma’lumki, VIII asrning 2-yarmidan turkiy qarluq qabilalari kuchaya boshlaydilar.

IX asrning o‘rtalariga kelib Yettisuv, Chimkent viloyati, Toshkent vohasi, Farg‘onaning shimoliy qismlarini o‘z ichiga olgan Qarluq davlati tashkil topadi. Ko‘pchilik tadqiqotchilarning e’tirof etilishlaricha, o‘zbek elatining shakllanishida Qarluq davlatining ahamiyati katta bo‘ladi. X asr o‘rtalaridan boshlab bu davlat tarixiy manbalarda Qoraxoniylar davlati nomi bilan tilga olinadi.Yozma manbalarning ma’lumot berishicha (“Hudud al-olam”), IX-X asrlar qarluqlar egallab turgan hududlarda 20 dan oshiq shahar, ko‘plab qishloqlar bo‘lgan. Qarluqlar ko‘p sonli, nufuzli “xalq“ bo‘lib, bir qismi chorvachilik bilan shug‘ullangan. Qarluqlar yashagan hududlarda yirik etnoslar-chig‘illar, yag‘molar, xalachlar ham yashagan bo‘lib, tadqiqochilarninig fikricha, ular bir-biriga qon-qarindosh bo‘lib turkiy tilda

so‘zlashganlar.XI asrning birinchi o‘n yilligidayoq Janubiy hududlarning to Balx viloyatigacha bo‘lgan yerlari dastlab qoraxoniy turkiylar, so‘ng esa g‘aznaviylar qo‘liga o‘tdi. Buning natijasida navbatdagi katta turkiy qatlam So‘g‘diyona, Xorazm va Toxariston yerlariga kirib boradi. Qoraxoniylar davrida Movaraunnahrning barcha hududlarida turkiy qatlamlar mavjud edi.

Qoraxoniylar davlatida qarluq-chig‘il turkiy til lahjasi keng tarqaldi. Keyinchalik shu til asosida adabiy turkiy til yuzaga kelib, uni Mahmud Qoshg‘ariy “eng ochiq va ravon til” deb atagan. Turkiy tilda IX-XII asrlar mobaynida bir qator asarlar yozilgan bo‘lib, Ahmad Yugnakiyning (775-869) “Hibatul haqoyiq“ (Haqiqatlar tuhfasi) dostoni, Yusuf Xos Xojibning (XI asr), “Qutadg‘u bilik” (Saodatga boshlovchi bilim) asari, Ahmad Yassaviyning (1041-1167) “Hikmatlar”i hamda “O‘g‘uznoma”, “Alpomish”, “Go‘ro’g‘li” kabi dostonlar shular jumlasidandir. Movarounnahr va Xurosonning forsiy-dariy tilda so‘zlashuvchi aholisi X asrdan boshlab o‘zini “tozik” ya’ni “tojik” deb yurita boshlaydilar. Somoniylar va Qoraxoniylar (IX asr o‘rtalaridan-1213 yilgacha)dan keyin hukumronlik qilgan keyingi sulolalar, G‘aznaviylar (997-1187), Saljuqiylar (1040-1147), Xorazmshoh-anushtegeniylar (1097-1231)ning barchasi turkiy qavmga tegishli bo‘lib, o‘z vaqtida nafaqat O‘rta Osiyo, balki O‘rta Sharqda ham hukmronlik mavqeyiga ega bo‘lganlar. Mo’g‘ullar istilosi garchi aholi boshiga nihoyatda og‘ir kulfatlar va yo‘qotishlar olib kelgan bo‘lsada, tadqiqotchilar fikricha, o‘zbek xalqi etnogenezi va irqiga deyarli ta’siri bo‘lmadi. “O‘zbek” etnonomining kelib chiqishi haqida qisqacha fikr yuritadigan bo‘lsak, bu etnonimning kelib chiqishini ayrim guruh tadqiqotchilar Oltin O‘rda xoni O‘zbekxonning (1312-1341) nomi bilan bog‘laydilar. Boshqa bir guruh tadqiqotchilar esa bu fikrni inkor etadilar va “o‘zbek” nomi O‘zbekxongacha Oq O‘rda mintaqasida, uning G‘arbiy Sibir va Qozog‘iston qismida yashagan turkiy qabilalariga mansub (xon nomi qabilalar nomidan olingan bo‘lishi mumkin), degan fikrni ilgari suradilar.

Ayrim tadqiqotchilar esa “o‘zbek” atamasini “o‘zi bek”, “erkin”, “mustaqil” so‘zidan kelib chiqib XII-XIV asrlarda xalqimizga nisbatan ishlatila boshlagan deb hisoblaydilar. O‘zbek etnonimi kelib chiqishi davriga qarab o‘zbek, turkman, qozoq, qoraqalpoq xalqlarini aniq bir vaqtda paydo bo‘lgan deb aytib bo‘lmaydi. Bu xalqlar ming yillar davomida hozirgi yashayotgan mintaqalarida yashaganlar. Lekin u paytda hali hozirgi nomi bilan atalgan emas va bu nomlari bilan aytilmagan. Ular umumiy nom bilan “turkiy” deb yoki bo‘lmasa, o‘z qabilalari nomlari bilan atalganlar. Tarixning qadimgi davrlarida aholi ko‘p hollarda o‘zlari yashagan joy nomi bilan atalgan bo‘lib, o‘rta asrlarga kelib bu nomlar o‘zgaradi. Xususan, Dashti Qipchoq hududlarida yashagan turkiy aholi Movarounnahr yerlariga kelib, bu yerda

yashayotgan o‘troq aholi bilan uyg‘unlashib ketgan va aholini nomi “o‘zbek” deb atalgan. O‘rta asrlar tarixiy adabiyotlarida ham bu nom “o‘zbek”, “o‘zbeklar” sifatida tilga olinadi. Ammo shu narsa aniqki, Dashti Qipchoq hududlaridan kelgan turkiy qabilalar mahalliy aholi etnogeneziga, urf-odat va an’analariga sezilarli darajada ta’sir etmadilar. Aksincha, ular orasiga singib ketib yuqori darajadagi madaniyat ta’sirida bo‘ldilar. Demak, bu nom,bu atama avval ham bo'lgan. “Qirg'iz” – qir o'g'uzi,”Gagauz” – ko'k o'g'uz demakdir. Turkiy xalqlarning bobosi O'g'uzxon bo'lganlar. Bu haqda qadim tarix kitoblarida yetarli ma'lumotlar bor. Ayni O'g'uzxon davrlarida qavmlarga (oilalarga) nom berilgan: uyg'ur, qorliq, qibchoq, qang'li…(bu tarixga qiziqqanlar Mirzo Ulug'bekning “To'rt ulus tarixi” asaridan bahramand bo'lsalar durust). Bizningcha «o'zbek” – O'g'uz begi demakdir. Ya'ni O'g'uzxon saroyiga yaqin oila shunday atalgan. Bu hol Yevropada ham bo'lgan.Masalan.Rossiyada «dvoryanin” degan tabaqa bo'lgan, ya'ni – podsho saroyiga yaqin bo'lgan kishi. Yana Yevropada lord, gersog, baron kabi tabaqalar borki, barchasi hukmdorga qanchalik yaqinlikni ajratib turadi. O'g'uz beklari ham saroyga shunday yaqin bo'lganlar. Tohir Malik

Tadqiqotchi A.Ibrohimovning yozishicha, o‘zbek xalqi asosan ikki etnik qatlamdan tashkil topgan. Birinchi qatlam Turon-Turkiston hududlarida shakllangan. Ikkinchi qatlam esa Volga (Itil) daryo bo‘ylaridan tortib, to Xorazmning shimoli, Sirdaryoning o‘rta va quyi oqimlarigacha bo‘lgan hududlarda shakllangan. Bu makon o‘tmishda turli nomlar, chunonchi Dashti Qipchoq, Oltin O‘rda, o‘zbek viloyati, o‘zbek mamlakati, o‘zbek ulusi deb atalgan. Xalqimizning bu qatlamini shartli ravishda shimoliy qatlam deb atash mumkin. O’zbeklar o’rta osiyoning qadimgi xalqlaridan biri bo’lib, ko’hna va boy tarixga ,yuksak madanyatga ega xalq. Ularning nafaqat O’rta Osiyo, balki sobiq ittifoqning ijtimoiy- iqtisodiy hayotidagi o’rni ham salmoqli bo’lgan. Rasmiy ma’lumotlarga ko’ra, jami o’zbeklarning soni 22 million, shundan 15 million 391 mingi (1979-yili qilingan hisob kitob ) O’zbekistonning o’zida istiqomat qiladi. O’zbeklarning katta bir qismi O’rta Osiyoning boshqa davlatlarida shuningdek xorijiy mamlakatlarda (Afg’oniston, Xitoy Turkiya Saudiya Arabistoni AQSh, Germaniya va h.k) istiqomat qiladilar. Masalan Tojikistonda 1 millionga yaqin, Qirg’izistonda 333 ming, Qozog’istonda 216 ming 300, Turkiyada 179,5 ming, Afg’onistonda 1 milliondan ortiq, Saudiya Arabistonida 400 ming atrofida o’zbeklar istiqomat qiladi. Ularning ko’pchiligi asasan 20-yillarda o’tkazilgan milliy chegaralash 20-30 yillardagi repressiya sababli o’zga yurtlarga borib qolishgan.

## XULOSA VA TAKLIFLAR

Xulosa qilib aytadigan bo‘lsak, o‘zbek xalqining asosini hozirgi O‘zbekiston hududlarida bir necha ming yillar davomida yashab kelgan mahalliy saklar,

massagetlar, so‘g‘diylar, baxtarlar, xorazmiylar, qang‘lilar, dovonliklar, chochliklar tashkil etgan. Kelgindi aholi mahalliy aholiga qisman ta’sir etsada, uning genetikasini tubdan o‘zgartira olmagan.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO’YXATI (REFERENCES)**

1. O’rta-asrlardagi-etnik-madaniy-jarayonlar-o’zbek-atamasi.html
2. Xurshid Davron. «O’zbek» atamasi (etnonimi)ning kelib chiqishi bilan bog’liq bir faraz haqida:Тоҳир Малик web-sahifasi
3. PULATOV SH.N. XIX asr oxiri - XX asr boshlarida Hindistondagi ijtimoiy-siyosiy vaziyat. Academic Research In Educational Sciences. Volume 1. 2020 468-474 P.
4. Po‘latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma’rifatga qo‘shgan xissasi.// “SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
5. Po‘latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
6. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
7. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san’atiga qo‘shgan hissasi. // “Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences” Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.
8. B.Axmedov tarixdan saboqlar 195 bet /Toshkent O’qtuvchi 1994 yil.

# OILAVIY NIZOLAR TURLARI VA VUJUDGA KELISH SABABLARI

***Sultonova Dilnoza***
***O'ZMU Ijtimoiy ish kafedrasi talabasi 2 kurs magistr***
***Ilmiy rahbar: Murodovna Sabohat***
***Sotsiyalogiya fanlari boyicha falsafa doktori PhD***

***Annotatsiya:*** *Har qanday oila o'z hayoti davomida muammoli vaziyatlarga duch keladi, ularni hal qilish qarama-qarshi individual ehtiyojlar, motivlar va manfaatlar sharoitida amalga oshiriladi. Ziddiyat qarama-qarshi maqsadlar, manfaatlar, pozitsiyalar, fikrlarning to'qnashuvi sifatida tavsiflanadi.Oilaviy mojarolar nizolarga bo'linadi: turmush o'rtoqlar, ota-onalar va bolalar, har bir turmush o'rtog'ining turmush o'rtog'i va ota-onasi, buvisi va buvisi. Oilaviy munosabatlarda oilaviy nizolar asosiy rol o'ynaydi. Ular, ehtimol, turmush o'rtoqlarning ehtiyojlarini qondirmaslikdan kelib chiqadi.Tashqi omillar oilaviy nizolarning paydo bo'lishiga sezilarli ta'sir ko'rsatmoqda: ko'p oilalarning moddiy ahvolining yomonlashishi; turmush o'rtoqlardan birining (yoki ikkalasining) ish joyida ortiqcha ish bilan ta'minlanishi; turmush o'rtoqlardan birini normal ish bilan ta'minlashning iloji yo'qligi; uylarining uzoq vaqt yo'qligi; bolalarni uyushtirish uchun imkoniyat yo'qligi bolalar muassasasi va boshqalar. Ko'pchilik uchun ajralish dushmanlikdan, yoqtirmaslikdan, aldashdan va ularning hayotini qoraytirgan narsalardan xalos qiladi. Albatta, bu ham salbiy oqibatlarga olib keladi. Ular ajralishlar, bolalar va jamiyat uchun har xil. Ajralishda eng zaif tomon odatda bolalari bo'lgan ayoldir. U ko'proq asab-psixiatrik kasalliklarga moyil odam.*

***Kalit so'zlar:*** *oila, muammoli vaziyatlar, mojaro, pozitsiya, er-xotin, bolalar, ajralish, jamiyat, salbiy oqibatlar, kontrast, ota-ona, qiyinchilik.*

***ABSTRACT:*** *Any family faces problematic situations throughout their life, their solution is carried out in conditions of anti-dependence individual needs, motives and interests. Conflict is defined as a conflict of views of opposing goals, interests, positions, thoughts.Family conflicts are divided into conflicts: spouses, parents and children, spouses and parents of each spouse, grandmother and grandmother. In family relations, family conflicts play a key role. They probably come from the fact that they do not meet the needs of the.External factors significantly affect the emergence of family conflicts: deterioration of the material condition of many families; excessive employment of one of the spouses in the workplace; inability to provide one of the spouses with normal employment; long absence of their homes; lack of opportunities to organize children children's institutions, etc.For many, divorce is free from enmity, dislike, deception and what has darkened their lives. Of course, this also has negative consequences. They are*

*different for divorces, children and society. The weakest side in divorce is usually the woman with children. He is more nervous-a person prone to psychiatric disorders.*

***Keywords:*** *family, problematic situations, conflict, positions, spouses, children, divorce, society, negative consequences, contrast, parents, difficulty.*

## KIRISH

V.G.Belinskiy shunday degan “Shunga qat’iy imonim komilki, er-xotin ittifoqi tevarak-atrofdagilarning aralashuvidan xoli bo’lmog’i kerak, binobarin, bu ikki kishidan boshqa hyech kimning ishi emas”. Oila insonlarni birlashtirib turuvchi eng kichik ijtimoiy birlik bo’lib, uning tinchligi, ravnaqi va barqarorligi jamiyat tinchligi va barqarorligi hisoblanadi. Yana olim J.Santayana oilaga ta’rif bera turib, “Oila tabiatning shoh asarlaridan biridir”, deydi. Oiladagi nizolar - bu juftlarni psixologga davolanishning eng keng tarqalgan sababi. Oiladagi nizolarni hal qilish usullari asosan jamiyatning muayyan hujayrasi doirasida qanday janjal yuzaga kelganiga bog'liq. Ota-ona munosabatlari va nikoh tushunchalari bolalarda bo'lgan oiladagi nizolar juda salbiy ta'sir ko'rsatadi. Ikki kishining fikrlari yoki istaklari bilan to'qnashganda, natijada ular umumiy yo'nalishni topishni istashganida, oiladagi nizolarni tabiiy jarayon deb biladi. Hatto janjallar janjal paytida janjallashishlariga qaramay, janjallar er-xotinning birligini anglatadi, deyish mumkin.

- Birinchidan, agar er-xotinlar janjallashayotgan bo'lsa, demak, ular bilan baham ko'radigan narsa bor. Va odamlar har doim ham umumiy mulkni emas, balki erkinlikni, shaxsiy hududni, bolalarni va boshqalarni baham ko'rishadi. Boshqacha qilib aytganda, er-xotinlar janjal mavzusi ular uchun muhim bo'lgan taqdirdagina janjallashadilar. Bundan tashqari, qarama-qarshi tomon bilan janjallashishni istamagan odam mojaro yuzaga keladi. Bunday paradoks: odamlar o'zlariga zarar etkazmasdan, bir-birlarini xafa qilishni istamasliklari sababli janjal qilishadi.
- Ikkinchidan, mojaro shuni ko'rsatadiki, er-xotinlar hali ham o'sha yo'lda harakat qilishmoqda. Mojaro - bu ikki kishi borishga tayyor bo'lgan yo'lning yo'qligi. Aynan janjal paytida ular uni topishga harakat qilishdi. Bu shuni anglatadiki, odamlar birgalikda harakat qilishni istaydilar, shuning uchun ular hozirgacha eng yaxshi variant deb o'ylagan narsani bir-birlariga majbur qilish uchun juda ko'p harakat qilishadi.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Mazkur maqolani tahlil qilish jarayonida ilmiy bilishning mantiqiylik, tarixiylik, izchillik va obyektivlik usullaridan keng foydalanildi. Yoshlarda ijtimoiy faollik holati va amalga oshirish shakllari haqida tahlil olib borildi. Tursunova N.ning “Yoshlarning ijtimoiy faolligi: tushuncha va fazilatlari” nomli o’quv qo’llanmasi metodologik manba bo’lib belgilandi.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

Psixologlar oilaviy janjallarni normal holat deb bilishadi. Qarama-qarshiliklar tufayli er-xotinlar bir-birlarini yomon ko'rishni boshlaydilar, hatto undan ham ko'proq ajralishadi. Shuning uchun har doim paydo bo'ladigan oiladagi nizolarni qanday hal qilish masalasi juda muhim bo'lib qoladi. Odamlar janjallashishi tabiiy, ayniqsa bu odamlar turmush o'rtog'i va mehribon sherik bo'lsa. Sizning munosabatlaringizda hech qachon janjal bo'lmaydi deb umid qilish ahmoqlikdir, chunki dunyoda bir xil ikkita odam yo'q. Siz qanchalik yaqin va sevikli bo'lishingizdan qat'iy nazar, har doim sizning fikringiz sherikingiz bilan mos kelmaydigan savollar mavjud. Odamlar odatda bahsli masalalarni qanday hal qilishadi? Ular qichqiradi, tanqid qiladi, qoralaydi, janjal qiladi, hatto idishlarni sindirib, yugurib keladi. Hech kimga sir emaski, muammolarni hal qilishning bunday usullari nafaqat sevuvchilarning munosabatlarida iz qoldiradi. Biroq, odamlar ba'zi bir tushunchalar bo'yicha kelisha olmasalar, hamma qichqiradi va qichqiradi. Ammo bitta haqiqatni yodda tutish kerak: qichqirganni eshitish mumkin emas! Shuning uchun janjal va qichqiriqdan so'ng, sheriklar bir-birlari bilan tinch ohangda muloqot qilishni boshlamaguncha, muammo hal qilinmaydi.

Oiladagi nizolarning turlari. Nizolarning eng keng tarqalgan tasnifi:

1. Konstruktiv to'qnashuvlar. Turli sabablarga ko'ra bunday to'qnashuvlar mavjud, ammo ularning yechimi ikkala uzumchiga qoniqish hissi tug'diradi, boshqacha qilib aytganda, bu o'zaro kelishmovchiliklarni hal qilish uchun kelishuvga aylangan. Bu yosh oilada yoki uzoq yillar tajribaga ega oilada nizo bo'ladimi, natijasi doimo gullab yashnaydi.

2. Yomon nizolar. Bunday to'qnashuvlar juda xavflidir, chunki ularning natijasi ikki tomonni qoniqtirmaydi va ko'p yillar davomida davom ettirishga, nikohlari bilan qoniqish hisini kamaytirishga, uzoq vaqt yoqimsiz depozit qoldirib ketishga majbur qiladi. Bunday to'qnashuvlarning tez-tez takrorlanishi ajralishga olib kelishi mumkin.

Oilaviy mojaro yuzaga kelishining sabablari bor ko'p miqdorda, chunki nikoh nafaqat qo'shma uyni saqlash va farzand ko'rish, balki ularning istaklarini ro'yobga chiqarish, ehtiyojlarini qondirish va baxtli yashash istagini ham o'z ichiga oladi. Erkak va ayol turmush qurishni davom ettirish orqali hayotlarini yaxshilashni xohlaydigan odamlar bo'lib qolmoqdalar.

Biroq, nizolar, turmush o'rtog'i qarama-qarshi yoki turli xil qarashlarga, istaklarga, manfaatlarga, ehtiyojlarga va boshqalarga qarshi to'qnashuv yuzaga kelganda paydo bo'ladi. Er-xotin o'rtasidagi janjallarning tez-tez sabablari quyidagilardir:

- ✓ Turmush o'rtoqlardan birining mastligi.

- ✓ Oilaviy hayotni o'tkazish bo'yicha qarashlarning farqi.
- ✓ Zino.
- ✓ Turmush o'rtoqlarning xudbinligi.
- ✓ Haddan tashqari rashk.
- ✓ Sheriklarga nisbatan hurmatsizlik.
- ✓ Qondirilmagan ehtiyojlar.
- ✓ Turmush o'rtoqlardan birining bolalarni tarbiyalashda yoki hayotni boshqarishda ishtirok etmasligi. Ma'lumki yuqoridagi sabablarning qaysi biridir ko'proq foizni qaysi biridir kamroq foizni tashkil etadi, lekin baribir o'z o'rnida oilaviy konfliktlarni vujudga keltirmoqda.

Oila nizolarini hal qilish usullari.Oiladagi nizolarni hal etishning ko'pgina samarasiz usullari mavjud, ulardan foydalanish nafaqat sizning qimmatbaho vaqtni olib tashlashi mumkin, balki oiladagi mojaroni yanada kuchaytirishi mumkin. Oilangizdagi ziddiyatlarni bartaraf etish uchun oilaviy psixologlardan yordam so'rang va oilangizga qo'shnilar, tanishlar yoki ota-onalarning maslahatini tekshirmang. Oilada hech qanday qarama-qarshiliklar mavjud emas, chunki oila munosabatlarining o'ziga xos jihati shundaki, qarama-qarshi jinsdagi odamlar butunlay boshqacha hayotiy hikoyalar va turli xil tarbiya bilan uylanadi va ayni paytda ular bir-birlari bilan bir-birining tagida bo'lishlari kerak. Bu holatda bajarilishi mumkin bo'lgan barcha narsalar oiladagi nizolarning oldini olishdir. Oiladagi nizolarni hal qilish uchun siz tushunishga intilishingiz kerak. Agar ikkala turmush o'rtog'i bir-birlarini eshitishga harakat qilsalar, unda murosaga kelish mumkin. Bu erda g'alaba qozonishning hojati yo'q, chunki g'alaba yutqazishni taxmin qiladi. Ittifoq - bu qul va xo'jayin emas, ikki teng sherikning birlashmasi. Ikki turmush o'rtoq o'zaro munosabatlarda qulay bo'lishi kerak, natijada kimdirning xohish-istaklari amalga oshmagani sababli nikoh ittifoqi buzilmaydi.

## XULOSA VA TAKLIFLAR

Xulosa o'rnida aytishimiz mumkinki, bu kabi oiladagi nizolar oldini olish uchun oila ishonchli munosabatda bo'lishi kerak. Agar hamkorlardan biri biror narsani tugatsa yoki uni boshqa bir sirdan saqlaydi, bu o'z-o'zidan munosabatlarda keskin atmosferani keltirib chiqarishi mumkin va buning oqibatida yuzaga kelgan ziddiyatning hajmi siz yashirilgan haqiqatdan ham qo'rqinchli bo'lishi mumkin.

Oilaviy nizolarni hal qilishda muammolardan qochmaslik, balki ularni hal qilish kerak. Muammoni hal qilish, g'alaba qozonish yoki himoya qilmaslik maqsadida konstruktiv va xotirjamlik bilan olib boring. Uchinchi tomonlarni nizoga jalb qilish maqsadga muvofiq emas, chunki ular mojaroning yanada kuchayishi uchun katalizatorga aylanishi mumkin. Ajrashish bu nizoni yechimi bo'lib qolmasligi kerak.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO'YXATI (REFERENCES

1. D. Levinson. "Madaniyatlararo nuqtai nazardan oiladagi zo'ravonlik". Newbury Park, Kaliforniya: Sage. (1989)
2. H. Makkubbin, S. Figli, "Stress va oila: Normativ o'tishlar bilan kurashish". Nyu-York: Bruner / Mazel. (1983).
3. PULATOV SH.N. XIX asr oxiri - XX asr boshlarida Hindistondagi ijtimoiy-siyosiy vaziyat. Academic Research In Educational Sciences. Volume 1. 2020 468-474 P.
4. Po'latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma'rifatga qo'shgan xissasi.// "SCIENCE AND EDUCATION" Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
5. Po'latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta'limning rivojlanish bosqichlari. //"SCIENCE AND EDUCATION" Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
6. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
7. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san'atiga qo'shgan hissasi. // "Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences" Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.
8. S. Pavlina. "Oilaviy munosabatlarning muammolarini tushunish". (2006).
9. V. V. Kunitskaya. "Oilaviy nizolar va ularni hal etish yo'llari" Ijtimoiy o'qituvchi . (2017)
10. https://forumdemo.ru/
11. https://uz.unistica.com/

# GIYOHVANDLIKNING YOSHLAR ORASIDA NAMOYON BO'LISH SABABLARI

***Xoldorov Muhiddin***
***O'ZMU Ijtimoiy ish kafedrasi talabasi 2 kurs magistri***
***Ilmiy rahbar: Latipova Nodira***
***Sotsiologiya fanlari nomzodi, Professor***

***Annotatsiya:*** *Giyohvandlik bu ijtimoiy ildizlarga ega bo'lgan kasallikdir va har qanday deviant xatti-harakatlar ijtimoiy va shaxsiy rejani buzilishining natijasidir.*

*Giyohvandlik – bu giyohvand moddalarni iste'mol qilish bilan bog'liq sabablar va oqibatlar majmuasining umumiy nomi. Giyohvand moddalarni qabul qilish bilan tibbiyotda og'riq qoldiruvchi moddalar o'rtasida farq mavjud, bunda Sog'liqni saqlash sohasida, bizda giyohvandlik bilan og'riq qoldiruvchi deb ataladigan dorilar mavjud, ularning asosiy maqsadi bemorda kuchli og'riqlarni engillashtirishdir. Morfin, kodein yoki gidromorfon bu dorilarning ayrimlari bo'lib, ularning barchasi, shu qatorda, ketma-ket to'rt oy davomida qabul qilinmaslik tavsiya etiladi. Giyohvand moddalarga asab tizimining maxsus holatini keltirib chiqaradigan moddalar kiradi – giyohvand moddalar bilan zaharlanish. Ular orasida eng mashhurlari: afyun, morfin, gashish, og'riq qoldiruvchi dorilar. Giyohvandlik – bu asrning kasalligi. O'n yil oldin, bo'sh kasal yoshlarning ozgina qismi ushbu kasallikdan aziyat chekdi. Bugungi kunda band va kamtarin o'spirinlar giyohvandlikka qarshi emaslar.*

***Kalit so'zlar:*** *Giyohvandlik, jinoyatchilik, yoshlar, deviant, xulq-atvor, diagnostika, toksik modda, sotsiologik tadqiqot, afyun, morfin, gashish, og'riq qoldiruvchi dorilar.*

***ABSTRACT:*** *Drug addiction is a disease that has social roots, and any deviant behavior is the result of a violation of the social and personal plan.Drug addiction is the general name of a complex of causes and consequences associated with drug use. There is a difference between the use of drugs and pain relievers in medicine, bunda is in the field of Health, we have drugs called pain relievers with drugs, the main purpose of which is to relieve strong pain in the patient. Morphine, codeine or gyomorfon are some of these drugs, all of which, in addition, are recommended not to be taken for four months in a row. Drugs include substances that provoke a special state of the nervous system – poisoning with drugs. Among them, the most popular are: opium, morphine, hashish, painkillers. Drug addiction is a disease of the century. Ten years ago, only a small part of the young people who were*

qator shoirlarning ijodida ham uchraydi. Masalan, Mavlono Lutfiy va Sakkokiy ijodidagi taqqoslanishlar g‘azallarning bir-biriga to‘liq o‘xshashligi bilan e’tiborlidir. Hatto, Alisher Navoiy «Majolisun-nafoyis» asarida Mavlono Lutfiy va Sakkokiy haqida shunday yozadi: «Mavlono Sakkokiy Movarounnahrdindur. Samarqand ahli anga ko‘p mu’taqidur va bag‘oyat ta’rifin qilurlar. Ammo faqir Samarqandda erkanda mu’arriflardin har necha tafahhus qildimkim, aning natoyiji tab’idin biror nima anglayin, ta’rif qilg‘onlaricha nima zohir bo‘lmadi. Barchadin qolsalar so‘zlari budurkim, Mavlono Lutfiyning barcha she’rlari aningdurkim, o‘g‘urlab, o‘z otig‘a qilibdur. Ul yerlarda bu nav’ o‘xshashi yo‘q, mazasiz muqorabalar gohi voqe’ bo‘lur. Bore ba’zisi ta’rif qilibkim o‘qurlar bu matla’ni anga isnod qilurlarkim:

Ne nozu bu ne shevadur, ey jodu ko‘zluk sho‘x-shang,
Kabki dariy tovusda yo‘q, albatta, bu raftoru rang.

(Mavlono Sakkokiy Movarounnahrdandir. Samarqandliklar unga e’tiqodli va yuksak baho bilan ta’rifini qilishadi. Ammo faqir (Navoiy) Samarqanddaligimda ta’rif qiluvchilardan surishtirdimki, uning natijasidan biror nima anglayin deb, ta’rif qilganlaricha biror nima zohir bo‘lmadi. So‘zlari shuki, Mavlono Lutfiyning barcha she’rlari uningdirkim (Sakkokiy) o‘g‘irlab, (Lutfiy) o‘z nomiga qilibdi. U yerlarda bunday o‘xshashi yo‘q mazasiz bahslar gohida bo‘lib turadi…)». [7. 54]

Gadoiy g‘azallarida Sharq poeitikasining fikrni ravon va nafis ifodalash yo‘llari va vositalari, badiiy san’atlarning turlari hamda xususiyatlari kabi muhim masalalarni o‘z ichiga oluvchi sohasi bo‘lmish ilmi bade’ning mazmunning ta’siri va hayajonliligini oshiradigan, fikrni bo‘rttirib, ohangdorlikni kuchaytiradigan tazod, talmeh, tashbeh, tanosib, itfoq, husni ta’lil, irsoli masal, tajohilu orif, laff va nashr, tarse’, tardu aks, tajnis, iyhom kabi qator poetik shakllaridan mahorat bilan foydalangan». [1. 54]

Gadoiyning ijodiy mahsullari badiiy san’atlarning serjiloligi bilan ham o‘quvchining dilidan joy oladi. Qolaversa, so‘z qo‘llash mahorati bilan muallif o‘zining ichki hissiyotlarini oshkor etadi. Gadoiyning ijodiy merosi ilmi bade’ning majmuidir. Kuzatishlarimizdan ma’lum bo‘lishicha, E.Ahmadxo‘jaevning «Gadoiy» nomli kitobida qayd etilganlardan tashqari, shoir she’rlarida *takrir va uning turlari, ishtiqoq, munozara, iqtibos, radif, iltifot, ig‘roq* singari badiiy san’atlarga ham tez-tez murojaat etilgan. Ayniqsa, bular orasida *iqtibos* san’atining qo‘llanishi alohida ajralib turadi. U shoir she’rlarida eng faol qo‘llangan badiiy vositalardan ekanligi o‘rganishimiz jarayonida ma’lum bo‘ldi. Devondagi 237 she’rdan 46 tasida mazkur san’at aks etgani kuzatiladi. Ularda Qur’oni Karim oyatlari she’r ichida keltirilgan yoki ularning mazmuni she’rda ifodalangan.

Prof. Abdug'afur Hayitmetov ishq mavzusidagi g'azallarning ijtimoiy ahamiyati haqida shunday yozadi: «G'azalning sevgi temasi bilan bog'langanligi bu she'riy formaning qasidaga nisbatan g'oyaviy-tematik jihatdan xalqchilligini ko'rsatar va tobora uning xalqchilligini oshirar edi. G'azalning bu sohadagi muvaffaqqiyati fors-tojik adabiyoti tarixida, xususan, Sa'diy va Hofiz she'riyati misolida yaqqol ko'zga tashlanadi. Bu gigant liriklarning ijodlarida shu formaga ko'p o'rin va e'tibor berganliklarining o'zi, ularning o'z xalqlari manfaatlari va og'zaki poeziyasiga yaqinligini namoyish qilar edi. Chunki sevgi temasi aslida hammaga yaqin, hammaga tushunarli, demokratik xarakterga ega bo'lib, undan har qaysi ijtimoiy guruh manfaatdor va unga aloqadordir. Shuning uchun ham bu mavzu keng xalq ommasi ahamiyatiga, jamiyat ahamiyatiga ega bo'lib, bu temadagi lirik asarlar doim katta ijtimoiy ahamiyat kasb etib keldi»· [4. 107] Albatta, mazkur fikr Gadoiyning oshiqona g'azallariga ham xosdir. So'z muqaddas ne'mat ekan, uni badiiy talqinidan bashariyat ta'lim-tarbiya topadi. XV asrning birinchi yarmida yetishgan Xorazmiy, Xo'jandiy, Sayfi Saroyi, Durbek, Amiriy, Yaqiniy, Ahmadiy, Atoiy, Mavlaviy, Sakkokiy, Lutfiy, Gadoiy kabi shoirlar ijodi turkiy she'riyatning taraqqiyotida muhim o'rin tutgan. Bu davr shoirlari ijodida majozdan haqiqatga jilvalangan sof va pok ishqni kuylaganlar. G'azallarda inson kamoloti tarannumida ifodalangan ma'rifiy-tasavvufiy badiiy talqin etilgan. Munozara va doston kabi katta hajmli asarlarida ham yorqin bayon etishgan. Ayni shu davr adabiy muhiti o'zbek adabiy tilining rivojlanishiga va mustahkamlanishiga ham katta hissa qo'shdi. Adabiy tur va janrlarning ravnaq topishida ham muhim ahamiyat kasb etdi. Bu davrda g'azal, ruboiy, qit'a, tuyuq, qasida, noma, munozara, doston va boshqa janrlarda xilma-xil asarlar yaratildi.

## XULOSA

XV asr she'riyati o'zining xalqchilligi bilan ahamiyatlidir. Aynan turkiy she'riyat turlari va ularning shakliy xillari XV asrning I yarmi turkiy-o'zbek she'riyati tarkibida bo'lgan, Alisher Navoiy ijodigacha ham o'zbek shoirlari xalq og'zaki she'riyati va aruz orqali paydo bo'lgan rang-barang janrlardan foydalanganlar. XIV asrdan so'nggi davrlarda ham badoe'ga, sanoe'ga, aruzga, lug'atga oid asarlarda adabiy turlar, shakllar haqida fikrlar, sharhlar bayon etilgan. She'riy janrlar orasida eng keng tarqalgani g'azal bo'ldi. Shu bilan birga, boshqa janrlar ham taraqqiy etdi, bunda, ayniqsa, g'azal, qasida, qit'a kabilar rivojida Gadoiy she'riyatining ham alohida o'rni bor. Mustazod janrining ilk namunasi esa uning ijodi bilan bog'liqdir.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR (REFERENCES)

1. Ahmadxo‘jaev E. Gadoiy (Hayoti va ijodiy merosi). – T.: Fan, 1978.
2. Ahmadxo‘jaev E. Gadoiy ijodining o‘rganilishiga doir, Gadoiy devonining nodir nusxasi //«Adabiy meros». 2 – kitob. – Toshkent: Fan, 1971.
3. «Devoni Gado» (دیوان گدآ) 981-raqamli inventar. Qo‘lyozma. 153 varaq.
4. Hayitmetov A. Navoiy lirikasi, 1961. T– B.107.
5. Hayitmetov A. Sharq adabiyotining ijodiy metodi tarixidan. – Toshkent: Fan, 1970. – B.285.
6. Hayitmetov A. Adabiyotdan turkiyda birinchi nazariy qo‘llanma//O‘zbek tili va adabiyoti, 2002. – №1. – B. 71.
7. Hasanova M.Mavlono Lutfiy she’riyati va davr adabiy muhiti muammolari //Ilmiy maqolalar to‘plami, Samarqand, 2010.– B.84.

# IBN SINONING AXLOQIY QARASHLARINING O'ZIGA XOS XUSUSIYATLARI VA FALSAFIY TAHLILI

***Tursunboyev Alisher Hamidullo o'g'li***
***Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti magistranti***
***Alisher2020@gmail.com***

**Annotatsiya:** Maqolada Ibn Sinoning axloqiy qarashlarining o'ziga xos xususiyatlariga ta'rif berilgan. Mutafakkirning axloqiy qarashlarining o'ziga xos xususiyatlari va falsafiy tahlili amalga oshirilgan. Shuningdek, Ibn Sinoning axloqiy qarashlari bilan birgalikda fanlar tasnifiga munosabati ham yoritilgan.

**Kalit so'zlar:** metafizika, fizika, logika-mantiq, "Kitob ash-shifo "Mashriq hikmati", "Risala fi-l-ahd" ("Burch haqida risola"), "Risala fi-l-axlaq" ("Axloq haqida risola"), "Kitob al-insaf" ("To'g'rilik haqida kitob"), "Risala fi-l-ishq" ("Muhabbat haqida risola"), "Risala fi-n-nafs" ("Jon haqida risola"), "Risala Hay ibn Yaqzon" ("Hay ibn Yaqzon haqida risola"), "Salamon va Ibsol" ("Salomon va Ibsol".

**Аннотация:** В статье раскрываются особенности нравственных взглядов Ибн Сины. Проведены особенности и философский анализ нравственных воззрений мыслителя. Наряду с моральными взглядами Ибн Сины освещается его отношение к классификации наук.

**Ключевые слова:** метафизика, физика, логика, Китаб аш-шифа «Мудрость Востока», «Рисала фи-ль-ахд» («Дежурный трактат»), «Рисала фи-ль-ахлак» («Трактат по этике»), Китаб ал-инсаф (Книга истины), Рисала фи-ль-ишк (Трактат о любви), Рисала фи-н-нафс (Трактат о душе), Рисала Хай ибн Якзан (Трактат о Хай ибн Якзане), Соломон и Ибсал (Соломон и Ибсал).

**Abstract:** The article describes the peculiarities of Ibn Sina's moral views. The peculiarities and philosophical analysis of the thinker's moral views have been carried out. Along with Ibn Sina's moral views, his attitude to the classification of sciences is also covered.

**Key words:** metaphysics, physics, logic, Kitab ash-shifa "Wisdom of the East", "Risala fi-l-ahd" ("Treatise on duty"), "Risala fi-l-akhlaq" ("Treatise on ethics"), Kitab al-insaf (The Book of Truth), Risala fi-l-ishq (The Treatise on Love), Risala fi-n-nafs (The Treatise on the Soul), Risala Hay ibn Yaqzan (The Treatise on Hay ibn Yaqzan), Solomon and Ibsal (Solomon and Ibsal).

## KIRISH

Ibn Sino fanlar tasnifi bo'yicha eng dastlabki ilm bu oliy ilm hisoblanmish metafizikadir. Ibn Sinoning asarlari mazmun jihatdan Yevropada o'rta asrlarda, Sharqda esa hozirgacha chuqur iz qoldirdi. Ibn Sino o'rta asrlarda bashariyat erishgan komil inson namunasi edi. Bu o'rinda biz uning barcha falsafiy va tabiiy ilmlar sohasidagi yutug'idan ko'ra, ilohiyat sohasidagi masalalarni hal qilishdagi mahoratini nazarda tutmoqdamiz. Zero, o'rta asrlar sharoitida nihoyatda nozik bo'lgan ilohiyot masalasini oqilona, mantiq yordamida chiroyli bir tarzda tushuntirish ulkan matonat va chuqur bilimni taqozo qilgan.

Ibn Sinoning falsafiy qarashlari uch katta bo'lim – metafizika, fizika, logika-mantiqdan tashkil topgan, metafizika – ilohiyot, vujud va mavjudot, dunyoning boshlanishi, tuzilishi, tarkibi haqidagi masalalarni talqin etadi; fizika-tabiatshunoslik masalalari, jism, moddani o'rganish bilan bog'liq bo'lgan barcha masalalarni o'z ichiga oladi; mantiq to'g'ri fikrlash san'ati, aqliy bilish shakllarini o'rganadi. Umumiy falsafiy masalalar nazariy va amaliyga bo'linib, o'z navbatida, ularning har biri qator ilmlarni o'z ichiga oladi

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR:

Ibn Sinoning falsafiy qarashlari asosan uchta yirik tizimdan tashkil topganligi uchun uning barcha falsafiy qarashlari nazariy va amaliy jihatdan Ibn Sinoning eng mashhur asari "Kitob ash-shifo"[85] da o'z ifodasini topgan. U 3 ta katta qismdan, ya'ni mantiq, tibbiyot va ilohiyotdan iborat edi. Ibn Sinoning maqsadi hammaga manzur bo'ladigan "Mashriq hikmati" ni yaratish edi[86]. Barcha nazariyalarning asosida ilm yotadi. Tashqi ko'rinishdan umumiy nazariya aqldan kelib chiqadi. Aql esa ilohiy olamdan, farishta vositasida yetkaziladi. Bu dalilga ko'ra, farishtani bilish jahonni bilish asosi hamda undagi inson o'rnini belgilash ham ilm vazifasiga kiradi. Shundan kelib chiqqan holda ilohiy ilmlarni tadqiq etish zaruriyatdir.

Ibn Sino mutafakkir sifatida aql va ilmga juda katta e'tibor qaratadi va o'z asarlarida bularning har ikkisiga ham juda katta o'rin ajratadi. Shu o'rinda ta'kidlash o'rinliki, Ibn Sino ilmga egalik qilishni nafaqat aql bilan bog'liq sanaydi, balki uni axloq va insoniylik bilan qattiq bog'langan deb hisoblaydi. Shuning uchun allomaning ilm va axloq munosabatlari borasida bildirgan fikrlarini ko'rib chiqish maqsadga muvofiqdir.

[85] Abu Ali ibn Sinoning asosiy falsafiy asari. Aslida 22 kitobdan iborat bo'lgan, bizgacha 18 ta kitobi yetib kelgan.
[86] Qarang: Falsafa: Darslik; M.A. Ahmedova umumiy tahriri ostida, T. O'zbekiston faylasuflari milliy jamiyati nash., 2006, 106-bet.

Ibn Sinoning ilmiy merosida boshqa muammolar bilan bir qatorda ilm va axloqiylik birligi alohida oʻrin egallaydi. U tomonidan “Risala fi-l-ahd” (“Burch haqida risola”), “Risala fi-l-axlaq” (“Axloq haqida risola”), “Kitob al-insaf” (“Toʻgʻrilik haqida kitob”), “Risala fi-l-ishq” (“Muhabbat haqida risola”), “Risala fi-n-nafs” (“Jon haqida risola”), “Risala Hay ibn Yaqzon” (“Hay ibn Yaqzon haqida risola”), “Salamon va Ibsol” (“Salomon va Ibsol”) va boshqa asarlari[87]da bildirilgan nihoyatda mazmundor va ilgʻor fikrlari oʻzagida diniy axloq me’yorlari va tamoyillarida ziddiyatli joylari bor.

## NATIJALAR

Insoniy aql sharafiga aytilgan madhiyalar, uning yuksak axloqiy sifatlarini Yaqin va Oʻrta Sharq xalqlarining ijtimoiy-falsafiy tafakkuridagi rasionalizm, hurfikrlilik va insonparvarlik tarixida yangi hodisa emas, deb aytish mumkin. Biroq mazkur risolaning qimmati shundaki, ushbu an’ana oʻzining yorqin, bir joyga toʻplangan ifodasini topgan, aniq ifodalangan etikaviy-gnoseologik fenomen sifatida maydonga chiqadi.

Albatta, oʻsha davrdagi Sharqning barcha mutafakkirlari va allomalari kabi Ibn Sino ham bu masalaga idealizm va diniy pozisiyadan yondoshib, insoniy ilm va axloqiylikning manbai deb donishmandlik va Yaratuvchining qudratini e’tirof etadi. Shunga qaramay, allomaning fikrlari diniy aqidalar bilan mos kelmaydi, negaki, uning fikricha, xudoning ijodiy quvvati uning xohish va irodasida emas, balki qanday boʻlmasin mumkiniyning voqelikka zaruriy aylanishida ifodalanadi. Shuning uchun hech nimadan nimagadir, imkonsizdan imkoniyga aylanish Yaratuvchining vakolatiga kirmaydi. Alloma qarashlarining bunday yoʻnalganligi koʻplab tadqiqotchilarga, jumladan, E. Renanga, M. Tyurkerga, A. Sayiliga va boshqalarga tanish boʻlgan. Chunonchi, M. Tyurker faylasuf-donishmandlar, jumladan, Ibn Sino Yaratuvchining vazifasi erkin iroda va mustaqil xohish boʻyicha yaratishda mujassamlashmaganligini tamomila e’tirof etadilar, deb yozadi[88].

Ibn Sinoning farazicha, inson Xudo tomonidan zaif mavjudot sifatida yaratilgan. Shunga qaramay, u barcha mavjudotlardan oʻzining mukammalligi, tana tuzilishi va tashqi koʻrinish tabiatiga koʻra ajralib turmasin, unga barcha tirik mavjudotlar orasida eng markaziy oʻrin taalluqlidir.

Koʻpgina holatlarda insondan jismoniy jihatdan kuchli boʻlgan boshqa tirik mavjudotlarga qiyoslaganda insonning afzalligi nimada koʻrinadi? Ibn Sino fikricha, xudo insonni shunday quvvat bilan siylaganki, inson uning vositasida ezgulik (“xayr”) ni yovuzlik (“sharr”) dan, aqliy kamolot, mukammallik (“rashad”) ni adashish,

[87] Qarang: Fehrist kitab ash-shayx ar-ra’is. Rkp. IV AN UzSSR, inv. № 2385/ XI; Irisov A. Abu Ali ibn Sino. T., 1963.
[88] Qarang: Tűrker M. Űç tehafűt bakimindan felsefe ve din műnasebeti. Ankara, 1956. 311-sah.

yolg‘on (“gumrohi”) dan ajrata olish salohiyatiga ega[89]. Inson aqlli mavjudot hisoblanganligi sababli tabiatda alohida o‘rin egallaydi va hayvonot olami vakillaridan ijobiy tomonlari bilan ajralib turadi. Aql tufayli u tabiatning tasodifiy va kutilmagan kuchlariga kifoya qiladigan ta’sirdan holi va o‘zining nazariy va amaliy amallarini “donishmandlik tarozisi” talablariga bo‘ysundiradigan shaxsga aylanadi.

Aynan inson aqli mavjudligi boisidan uning hayoti hayvonot olami yashash tarzidan tubdan farq qilib, anchagina mazmunli, yaxshi va turfa xil bo‘ladi. Ilmga bo‘lgan ishtiyoq, mehnat faoliyati, maqsadga erishishga bo‘lgan insonlarning abadiy intilishi aql, donishmandlik quvvati bilan bog‘liq. Shu munosabatda inson nafaqat ajoyib tashqi qiyofa, yuksak axloqiylik sohibi sifatida maydonga chiqadi, balki yuksak axloqli fazilatlar ijodkori ham hisoblanadi[90].

## MUHOKAMA

Mutafakkirning asarlarida, jumladan, “Tadbir-e manzil” da inson tabiati avval boshdan fazilatli yoki axloqsiz bo‘lishi mumkin emasligi haqidagi muhim fikr ta’kidlanadi. Odamlar avvaldan tayyor shaxsiy sifatlar, odatlar va ko‘nikmalar bilan tug‘ilmaydilar, balki ularni shaxsiy tajriba, o‘ziga o‘xshashlarning tajribasi, ilgarigi avlodlarning an’analari, ta’lim va tarbiya jarayonida zaminiy shiddatli hayot mobaynida shakllantiradilar. Ta’lim-tarbiya yo‘li bilan boshqa odamlar ta’siri ostida odam yoki maqtaluvchi axloqiy fazilatlarni orttiradi, yoki “yaramas do‘stlar”, ya’ni salbiy odat, fe’l-atvor va his-tuyg‘ularning sub’ektiga aylanib qoladi. Bu o‘rinda qaysidir ma’noda qonun kuchiga ega bo‘lgan odatning ahamiyati ham kam emas. Bu shunday holatki, odam o‘zida maqtaluvchi ijobiy fazilatlarni shakllantirishi qanchalik qiyin bo‘lsa, shakllanib bo‘lgan yomon salbiy sifat va odatlardan qutulish shunchalik mushkul.

Biroq yaramas odatlardan qutulish jarayonida inersiya lahzasining mavjudligi axloqiy takomillashuvga xuddiki ta’lim-tarbiyaning chegarasizlik imkoniyati kabi chegara bo‘lib xizmat qilmasligi mumkin. Shuning uchun Ibn Sino bolalarni juda yoshligidan tarbiyalash lozimligini uqtiradi. O‘z davrining an’analariga muvofiq, Ibn Sino ta’lim-tarbiyani Qur’oni Karimni o‘qishdan, dinni anglash va grammatika qoidalarini o‘rganishdan boshlashni taklif qiladi.

Darvoqe, shuni ta’kidlash kerakki, alloma odamlar o‘rtasidagi mavjud notenglik haqida gapira turib, bunday holatni jamiyatning tabiiy holati hisoblaydi. Ibn Sino fikriga ko‘ra, jamiyatning barcha a’zolarini qashshoq va hech vaqosi yo‘q kishilarga aylantirish ham, barchani hukmron kishilarga aylantirish ham tasavvur

[89] Ibn Sino va “Tadbir-e manzil” / Tarjimai va negaroshi Muhammad Najmi Zenjoniy. Tehron, 1319 h.sh., 4-bet.
[90] O‘sha joyda.

qilib bo‘lmaydigan ijtimoiy falokatga olib kelardi. Bundan tashqari, u xizmatkorning mehnatidan foydalanishni to‘lig‘icha normal holat hisoblaydi, chunki buningsiz “xotirjamlik va istirohatning tegishli choralari bo‘lmasdi”. Ammo shunga qaramay, uning ijtimoiy-axloqiy va gnoseologik qarashlarida gumanist pozisiyasi yuqori o‘rinda turadi. “Ularni [xizmatkorlarni] – davom etadi qomusiy olim, – o‘zingga yaqin tut va o‘zindan itarma, ularning ehtiyojlaridan xabar ol, ular bilan qattiq va qo‘pol muomalada bo‘lma, ular bilan do‘stlardek munosabatda bo‘l, ularni balo-qazoda qoldirma, negaki ular ham odamlardir”[91].

## XULOSA

Shu tariqa, Ibn Sino ilmni egallashda axloqiylikning ahamiyatini juda ardoqlaydi. Ibn Sino asarlarida berilgan uning fikrlarining chuqur tahlili shuni ko‘rsatadiki, alloma o‘z davri muammolariga juda teran darajada kirib bora olgan, shuningdek, qo‘yilgan muammolarga to‘g‘ri yo‘nalishda yondoshib, ularning tub ildizlarini ochib bera olgan.

Ibn Sinoning rasional fikrlari o‘rta asrlar arabzabon ijtimoiy-falsafiy an’analarning umumiy kontekstida jamiyatning ijtimoiy-axloqiy va gnoseologik dunyoqarashini taraqqiy etganroq keyingi bosqichiga hozirladi. Shunday qilib, Ibn Sinoning ilm va axloqiylik birligi konsepsiyasi shunga olib keladiki, ilm ashyolarning mohiyatini anglash yo‘lida birdan bir maqsad hisoblanmaydi. Ilmning ahamiyati barchasidan oldin shaxs va jamiyatning axloqiy yuksalishida uning o‘rni va roli bilan belgilanadi. Fozil jamiyatda ilmning o‘zi axloqiy fazilatga aylanadi, u me’yorlar nufuzi va axloq tamoyillari bilan quvvatlanadi. Mutafakkir yashagan davr uning idealidan qanchalik yiroq bo‘lmasin, inson va jamiyat axloqiy-aqliy komilligining real varianti u tomonidan ilmdan axloqqa o‘tishda tasavvur qilingan. Bu, tabiiyki, gnoseologiya sohasida ham, axloq sohasida ham prinsipial jihatdan yangi muammolarni qo‘yish imkonini bermas edi

## ADABIYOTLAR RO‘YXATI (REFERENCES)

1. Falsafa: Darslik; M.A. Ahmedova umumiy tahriri ostida, T. O‘zbekiston faylasuflari milliy jamiyati nash., 2006, 106-bet.
2. Fehrist kitab ash-shayx ar-ra’is. Rkp. IV AN UzSSR, inv. № 2385/ XI; Irisov A. Abu Ali ibn Sino. T., 1963.
3. Ibn Sino va “Tadbir-e manzil” / Tarjimai va negaroshi Muhammad Najmi Zenjoniy. Tehron, 1319 h.sh., 4-bet.

[91] Ibn Sino va “Tadbir-e manzil” / Tarjimai va negaroshi Muhammad Najmi Zenjoniy. Tehron, 1319 h.sh., 51-bet.

4. Ibn Sino va "Tadbir-e manzil" / Tarjimai va negaroshi Muhammad Najmi Zenjoniy. Tehron, 1319 h.sh., 51-bet
5. Nasirov R.N. K probleme yedinstva znaniya i nravestvennosti po proizvedeniyu Ibn Sini "Tadbiri manzil" // Обществennie nauki v Uzbekistane. 1991.№8, 44-bet.
6. Qodirov M. Markaziy Osiyo, Yaqin va O'rta Sharqning falsafiy tafakkuri (o'rta asrlar), T., 2010, 100-bet.
7. Tűrker M. Űç tehafűt bakimindan felsefe ve din műnasebeti. Ankara, 1956. 311-sah.
8. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
9. Po'latov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta'limning rivojlanish bosqichlari. //"SCIENCE AND EDUCATION" Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
10. Po'latov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma'rifatga qo'shgan xissasi.// "SCIENCE AND EDUCATION" Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
11. Sulaymonov, J.Karimov N.Contribution of Abu Isa Tirmidhi to the Science of Hadith //International Journal of Innovative Technology and Exploring Engineering (IJITEE) ISSN: 2278-3075, Volume-9 Issue-1, November, 2019. P. 593-599.
12. Sulaymonov J.B. Ibn Xaldun ijtimoiy-falsafiy qarashlarida axloqiy masalalar//Falsafa va huquq jurnali. 2019 yil 1-soni. 42-45 betlar.
13. Sulaymonov, J. Abdurahmon ibn Xaldunning tamaddun taraqqiyoti haqidagi qarashlarida jamiyat tahlili*//Academic Research in Educational Sciences*, Vol. 2 Special Issue 1, 2021. 451-455 R.

# YOSHLARDA IJTIMOIY FAOLLIK HOLATI VA AMALGA OSHIRISH SHAKLLARI

***Ismailov Berdiyor Rashidovich***
***O'ZMU Ijtimoiy ish kafedrasi***
***2 kurs magistiri***
***Ilmiy raxbar: Latipova Nodira Muxtarjonovna***
***Sotsiologiya fanlari Nomzodi, professor***

***Annotatsiya:*** *Yoshlarning ijtimoiy faolligi jamiyatning boshqa qatlamlari ijtimoiy faolligiday xususiyatlari bilan farqlanadi. Bu eng avvalo yoshlarning jamiyatda tutgan mavqeining tuliq shakllanmaganligi bilan bogliq. Yoshlar ijtimoiy tuzilmalarga kirish, ya'ni ijtimoiylashuv jarayonini boshdan kechiradilar. Ijtimoiy faoliyatning har bir soxasida yoshlarning ijtimoiy faolligi o'ziga xos xususiyatga ega. Shundan kelib chiqib, uni bir necha yo'nalishlarda: iqtisodiy ta'lim, ijtimoiy himoya ma'naviy-axloqiy xayot soxalarida o'rganish lozim..Ijtimoiy faollik deganda kishi qaysi kasbning egasi bo'lishidan, qanday lavozimda ishlashidan qat'iy nazar, uning jamiyat rivojiga hissa qo'shishga, zamondan ortda qolmaslikka bo'lgan harakatini tushunish mumkin. Mana shu jarayonda u o'zini shaxs va fuqaro sifatida namoyon qiladi. Ijtimoiy faollik atamasi ijtimoiy munosabatlarning muayyan tizimida insonlarning intensiv faoliyatini belgilash uchun qanday bo'lsa, uni amalga oshirishga qobiliyatni belgilash uchun ham shunday ishlatiladi. Shunday qobiliyat bo'la turib, ijtimoiy faollik murakkab, integral fazilat sifatida mavjud. U qandaydir alohida xususiyatni, balki hayotiy faoliyat xususiyatlarining butun majmuini ifodalaydi. Ijtimoiy faollik murakkab jarayon bo'lib, insonda birdaniga vujudga kelmaydi. Olib borilgan tadqiqotlar talaba shaxsida ijtimoiy faollik shakllanishi uning ushbu kasbni tanlagan davriga to'g'ri kelishini ko'rsatdi.*

***Kalit so'zlar:*** *yoshlar, bilim, ijtimoiy, faol, psixologik, ong, individual, jamiyat taraqqiyoti, mahorat.*

***ABSTRACT:*** *The social activity of young people is one of the main mistakes of society in social activityor is distinguished by features. This is primarily due to the fact that the position of young people in society is shaped by a fox.Young people experience the process of entering into social structures, that is, socialization. In every sphere of social activity, the social activity of young people has its own characteristics. Proceeding from this, it is necessary to study it in several directions: in the spiritual and moral spheres of Economic Education, Social Protection. When it comes to social activity, a person can understand his action to contribute to the development of society, not lagging behind in time, no matter what profession he is the owner, in what position he works. In this process, he manifests himself as a*

*person and a citizen. The term social activity is also used to designate the ability to carry out it, if any, in order to designate the intensive activity of people in a particular system of social relations. Being such an ability, social activity exists as a complex, integral virtue. It expresses some kind of special feature, but also a whole set of features of vital activity. Social activity is a complex process that does not arise suddenly in a person. The studies conducted showed that the formation of social activity in the student's personality coincides with the period of his choice of this profession.*

***Keywords:*** *Young people, knowledge, social, activist, psychological, consciousness, individual, community development, skill.*

## KIRISH

Yoshlar faoliyati deganda, uning ichki va tashqi tendensiyalarining ijtimoiy hayotda namoyon bo‘lishi xususiyatlariga aytiladi. Ijtimoiy faollik inson shaxs sifatidagi darajasining asosiy ifodasi bo‘lib uning yuksak qadriyatli ehtiyojlarini qondirishlari va sifat ko‘rsatkichdir. Demak, ijtimoiy faollik shaxsning muhim sifatidir. Yoshlar faolligi deb, uning hayotini boshqarish bilan, bog‘liq bo‘lgan va qadriyatlarining nomoyon bo‘lish xususiyatlariga aytiladi. Ijtimoiy faollik inson shaxsi sifati darajasining asosiy ifodasi bo‘lib, uning yuksak qadriyadagi ehtiyojlarini qondirish usuli va sifat ko‘rsatkichidir. Shu jihatdan shaxs faoliyati sotsiologiyada keng va kichik (tor) ijtimoiy darajalarda o‘rganiladi. Shaxsning bunday darajalarda o‘rganilishi metodologik ahamiyat kasb etadi.[92]

Bugun jamiyatimiz hayotida yuz berayotgan o‘zgarishlar va tub islohotlar jarayoni fuqarolik jamiyati institutlari deya ta’riflanadigan nodavlat notijorat tashkilotlari, jamoat birlashmalaridan ham ijtimoiy faollikni talab etmoqda. Xo‘sh, ijtimoiy faollik o‘zi nima?

**I**jtimoiy faollik deganda kishi qaysi kasbning egasi bo‘lishidan, qanday lavozimda ishlashidan qat’iy nazar, uning jamiyat rivojiga hissa qo‘shishga, zamondan ortda qolmaslikka bo‘lgan harakatini tushunish mumkin. Mana shu jarayonda u o‘zini shaxs va fuqaro sifatida namoyon qiladi. Bugun yurtdoshlarimizning ijtimoiy faollashayotganini ko‘rib turibmiz. Ijtimoiy tushkunlik, o‘zgarishlarga, islohotlarga loqaydlik davri o‘tdi, yurtdoshlarimizda tashabbusni, yangilikka bo‘lgan intilishlarni guvohimiz. “Ijtimoiy tarmoqlar ijtimoiy faollikni kuchaytirib yubordi”, degan mazmundagi fikrlarni ham mavjud. Lekin ijtimoiy faollik bilan ijtimoiy tarmoqlardagi faollik o‘rtasida katta farq bor. Ijtimoiy tarmoqlardan turib o‘zining subyektiv fikrlarini ulashib, kechayotgan voqea-

[92] Tursunova N. Yoshlarning ijtimoiy faolligi: tushuncha va fazilatlari. “Ijtimoiy fikr”. 2004. 3-son. 149-150 betlar.

hodisalarga faqat va faqat negativ munosabat bildirib oʻtirish, bu hali ijtimoiy faollik degani emas.

Har qanday ijtimoiy hodisaga nimadir sabab boʻladi, nimadir turtki beradi. Ijtimoiy faollik ham oʻz-oʻzidan sodir boʻladigan jarayon emas.[93]

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Mazkur maqolani tahlil qilish jarayonida ilmiy bilishning mantiqiylik, tarixiylik, izchillik va obyektivlik usullaridan keng foydalanildi. Yoshlarda ijtimoiy faollik holati va amalga oshirish shakllari haqida tahlil olib borildi. Tursunova N.ning "Yoshlarning ijtimoiy faolligi: tushuncha va fazilatlari" nomli o'quv qo'llanmasi metodologik manba bo'lib belgilandi.

## MUHOKAMA VA NATIJALAR

Mustaqil mamlakatimizni rivojlangan davlatlar qatorida koʻrish har bir oʻzbekistonlikning orzusi. Lekin bu orzu kecha yoki bugun paydo boʻlgani yoʻq. Yurtdoshlarimiz qalbidagi ana shu istakning yanada ortib, yangi Oʻzbekistonni barpo etishga boʻlgan ishtiyoqning kuchayishiga, aytib oʻtganimiz – ijtimoiy faollikning ortishiga, shubhasiz, Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyev boshlab bergan shiddatli demokratik islohotlar turtki berdi.

Bugun Oʻzbekiston milliy tiklanishdan milliy yuksalish tomon qadam tashladi. Taraqqiyot va farovonlikka qaratilgan islohotlarning samarali amalga oshishini hamma istaydi. Sababi, bu kabi islohotlar natijasida halq farovon yashaydi. Islohotlarga, oʻzgarishlarga daxldorlik hissi shaxsni ijtimoiy faol boʻlishga undaydi.

Kelajak bugundan boshlanadi.Yurtimizda yoshlarning bilim olishi, hartomonlama yetuk shaxslar boʻlib yetishishi uchun barcha sharoitlar yaratilgan.Ushbu maqolada nazariy jihatdan egallangan bilimlarni amaliyotga tatbiq etish natijasida shakllanadigan faollik borasida fikr-mulohaza yuritishni oldimizga maqsad qilib qoʻydik.Ijtimoiy faollik shaxs faoliyatining muhim tomonlaridan biridir. U shaxsning jamiyat va jamoa ishlaridagi ishtirokida namoyon boʻladi; ma'lum darajada siyosiy va axloqiy oʻzlikni anglashga asoslanadi. Ijtimoiy faollikni tarbiyalash – bu nafaqat jamoat ishlarida ishtirok etish darajasining oshishi, balki yoshlarning axloqiy yoʻnalganligini aniqlovchi motivlarning shakllanishi hamdir.

Ijtimoiy faollik tushunchasi fuqarolik jamiyati tushunchasi bilan chambarchas bogʻliqdir. Fuqaroviylik va fuqaroviy ongni oʻrganishdan asosiy maqsad fuqarolik jamiyatini barpo etishda fuqaroviy faollikni oʻrganishdan iborat. Zero fuqarolik

[93] Qayumov U. Rol semi v formirovani nravstvennix i duxovnix osnov obshestva. "Ijtimoiy fikr". 2004. 4-son. 93-94 betlar.

jamiyati nafaqat fuqaroviylik xususiyatlariga ega ongli fuqarolar vositasida, balki faol bo‘lgan fuqarolar bilan barpo etiladi. Ana shu faollikni keltirib chiqaruvchi omillarni o‘rganish muhim ahamiyatga egadir. Zero ular fuqarolik jamiyatini barpo etishning umumiy va xususiy qonuniyatlarini anglash imkonini beradi.[94]

Fuqaroviy faollikni ijtimoiy-siyosiy va mehnat faoliyatiga ijodiy yondashuv sifatida baholash mumkin. Aynan insonning fuqaroviy faolligi shaxsning to‘laqonli rivojlanishiga, undagi imkoniyatlarning to‘liq namoyon bo‘lishiga xizmat qiladi. Fuqarolik pozitsiyasi hamda fuqaroviy faollikka ega bo‘lish jamiyatda ro‘y berayotgan barcha voqea-hodisalarni, ularning oqibatlari va mavjud muammolarning yechimini chuqur anglashni taqozo etadi. Demak, biz yoshlarimizda fuqaroviy ongni shakllantirishimiz kerak. Fuqaroviy ong jamiyatni birlashtirishga xizmat qiladi, umumiy manfaatlar yo‘lida fuqarolar o‘rtasida kelishuv bo‘lishiga xizmat qiladi. Jamiyatda ro‘y beradigan turli ijtimoiymadaniy omillar ta’sirida fuqaroviy ong o‘zgarib boradi va fuqaroviylik to‘g‘risidagi g‘oyalar taraqqiyotida o‘z aksini topadi.Yoshlarni fuqaroviy ongi qanchalik rivojlangan bo’lsa ular jamiyatdagi ijtimoiy faolligi shunchalik faollashadi.

Aynan fuqaroviy faollikning o‘zi bir necha jihatlar bilan ajralib turadi;

- faol fuqaro guruhiga mansub kishilar asosan siyosiy va iqtisodiy tizim to‘g‘risida bilim olishga tayyor bo‘lgan kishilardan iborat;
- faol fuqarolarda o‘z haq-huquqlarini faol amalga oshirish uchun bilim va qobiliyat mavjud;
- faol fuqarolarda ana shu bilimlarni joriy qilish uchun ko‘nikmalar mavjud bo‘ladi.[95]

Xulosa qilib aytadigan bo’lsak, Muayyan faoliyatni doimiy ravishda tashkil etish shaxsda ma‘lum ko‘nikmalarni hosil qiladi. Ko‘nikmalar esa faoliyatni izchil davom ettirish jarayonida malakalarga aylanadi. Shakllangan malaka esa shaxs tomonidan faoliyatning tezkor, sifatli, samarali kechishini ta‘minlaydi. Faoliyatda samaradorlikka erishish insoniyatni qay darajada qiziqtirib kelgan bo‘lsa, uni tashkil etayotgan shaxsning kasbiy malakaga ega bo‘lishi ham shunday dolzarblik kasb etgan. Kasbiy malakaga ega bo‘lish ijtimoiy, shu bilan birga shaxsiy ahamiyatga egadir.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO’YXATI (REFERENCES)

1. Tursunova N. Yoshlarning ijtimoiy faolligi: tushuncha va fazilatlari. “Ijtimoiy fikr”. 2004. 3-son. 149-150 betlar.

[94] Qirg‘izboev M. Fuqarolik jamiyati: nazariya va xorijiy tajriba. - T.: Yangi asr avlodi, 2006.
[95] Tolibov I.I. Fuqarolik jamiyati: tushunchasi, institutlari, asosiy printsiplari va funktsiyalari / Red. A.X. Saidov. - T.: Inson huquqlari bo‘yicha O'zbekiston Respublikasi Milliy Markazi, 2008

2. Qayumov U. Rol semi v formirovani nravstvennix i duxovnix osnov obshestva. “Ijtimoiy fikr”. 2004. 4-son. 93-94 betlar.
3. PULATOV SH.N. XIX asr oxiri - XX asr boshlarida Hindistondagi ijtimoiy-siyosiy vaziyat. Academic Research In Educational Sciences. Volume 1. 2020 468-474 P.
4. Poʻlatov, Sh.N., Rabindranat Tagorning Hindiston ilm-ma’rifatga qoʻshgan xissasi.// “SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 136-144 P.
5. Poʻlatov, Sh.N., Hindistonda pedagogik ta’limning rivojlanish bosqichlari. //“SCIENCE AND EDUCATION” Scientific journal Volume 1, Special issue 2020 21-27 P.
6. Jurayev SH.S., Abu Ali ibn Sinoning falsafiy qarashlarida baxt-saodat masalasi // Academic Research in Educational Sciences, 2 (Special Issue 1), 395-401 P.
7. Saidov S.A., Ibn al-Muqaffaning islom tarjima san’atiga qoʻshgan hissasi. // “Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences” Scientific journal Volume 1, 2021. 332-336 P.
8. Sulaymonov, J.Karimov N.Contribution of Abu Isa Tirmidhi to the Science of Hadith //International Journal of Innovative Technology and Exploring Engineering (IJITEE) ISSN: 2278-3075, Volume-9 Issue-1, November, 2019. P. 593-599.
9. Sulaymonov J.B. Ibn Xaldun ijtimoiy-falsafiy qarashlarida axloqiy masalalar//Falsafa va huquq jurnali. 2019 yil 1-soni. 42-45 betlar.
10. Sulaymonov, J. Abdurahmon ibn Xaldunning tamaddun taraqqiyoti haqidagi qarashlarida jamiyat tahlili*//Academic Research in Educational Sciences*, Vol. 2 Special Issue 1, 2021. 451-455 R.
11. Qirgʻizboev M. Fuqarolik jamiyati: nazariya va xorijiy tajriba. - T.: Yangi asr avlodi, 2006.
12. Tolibov I.I. Fuqarolik jamiyati: tushunchasi, institutlari, asosiy printsiplari va funktsiyalari / Red. A.X. Saidov. - T.: Inson huquqlari boʻyicha O'zbekiston Respublikasi Milliy Markazi, 2008

# ORIENTAL RENAISSANCE: INNOVATIVE, EDUCATIONAL, NATURAL AND SOCIAL SCIENCES

## SCIENTIFIC JOURNAL

### TABLE OF CONTENTS / MUNDARIJA

“**Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences**”. Ilmiy jurnal. Uzbekistan: www.oriens.uz. 2021. - 262 b.

**ISSN 2181-1784**

Mazkur to’plamda O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2020 yil 6 noyabrdagi “O‘zbekistonning yangi taraqqiyot davrida ta’lim-tarbiya va ilm-fan sohalarini rivojlantirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi PF-6108-sonli Farmonida ko‘zda tutilgan vazifalarni ijrosini ta’minlash maqsadida “Oriental Renessans” MChJ tomonidan ta’sis etilgan **“ORIENTAL RENAISSANCE: INNOVATIVE, EDUCATIONAL, NATURAL AND SOCIAL SCIENCES** (oriens.uz)**”** ilmiy jurnalining 2-soni o’rin egallagan.

**Mas’ul muharrir:**
**falsafa fanlari nomzodi, dotsent M. Qodirov**

**Ilmiy kotib:**
J.B. Sulaymonov
SH.N. Pulatov
I.R. Ikramova

**Texnik muharrir:**
Sh.S.Jurayev